Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!

# Йәшлек

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

Кесаҙна
1
МАРТ
1990 йыл.
№ 26 (7532).
Хаҡы 3 тин.



• Беҙҙең кандидаттар



## Ышаныс

Марат Мәһәҙиевты Стәрлелә белмәгән кеше юҡтыр. Уны студенттар һәм йәш эшселәр ҙә, яугир-интернационалистар һәм сал сәсле ветерандар ҙа, интеллигенция сәнилдәре һәм «неформал»дар ҙа үҙ кеше итеп таный.

ВЛКСМ-дың Стәрлетамаҡ ҡала комитетының беренсе секретары булып әле бер йыл ғына эшләһә лә, ошо ҡыҫҡа ваҡыт эсендә Марат комсомол ойошмаларының эшмәкәрлеген йәштәрҙең көнүҙәк мәсьәләләрен хәл итеүгә йүнәлдерҙе. Ҡала комитеты коллективы, аппарат традициялары торғонлоғонан арынып, уның етәкселегендә эшкә берҙәм тотондо.

Шуға күрә, әле йәш булыуына ҡарамаҫтан, М. Мәһәҙиев 140-сы Көнъяҡ-Көнбайыш һайлау округы буйынса БАССР халыҡ депутатлығына кандидат итеп күрһәтелде.

Мараттың һайлау алды платформаһы, үзенә генә хас булғанынса, ҡыйыу ҙа, үткер ҙә, принципиаль дә. Быны таныр өсөн, уның талаптарына күҙ йүгертеп китә сығыу ҙа етә:

«Башҡортостан, шул иҫәптән Стәрлетамаҡ предприятиеларына — тулы экономик бойондороҡһоҙлоҡ! Хеҙмәтсән халыҡ үҙ хеҙмәтенең емешенә үҙе хужа булырға тейеш.

Бөтә власть — Советтарға! Социаль байлыҡты бүлеп биреүҙә бер кешенең икенсеһе алдында өҫтөнлөгөн бөтөрөргә.

Башҡортостан атом электр станцияһын, Иштуған һыу һаҡлағысын, Химволокно комбинатын төҙөүҙе туҡтатырға! Экологик хәлде боҙоусыларҙы ҡаты хөкөмгә тарттырырға. Башҡорт урмандарының, йылғаларының тәүге матурлығын тергеҙергә.

Талондар — йәмғиәтебеҙҙең хурлығы!

Йәштәр — илебеҙҙең киләсәге...»

Былар М. Мәһәҙиевтың программаһынан ҡыҫҡаса ғына өҙөктәр. Уның ҡараштарының тормошҡа яраҡлылығы-яраҡһыҙлығы тураһында үҙ фекерҙәрен һайлаусылар өс көндән үҙҙәре әйтер. Беҙ иһә Маратҡа уңыштар ғына теләйек.

Ю. МӘҠСУТОВ.

Ю. КӘРИМОВ фотоһы.

## «Тирә-яҡ мөхитте һаҡлау тураһында»

СССР Верховный Советының 1989 йылдың 27 ноябрендәге «Илде экологик һауыҡтырыуҙың киҫектергеһеҙ саралары тураһында»ғы ҡарарына ярашлы БАССР Министрҙар Советы «Тирә-яҡ тәбиғи мөхитте һаҡлау тураһында» Башҡорт АССР-ы законы проектын эшләү буйынса комиссия төҙөнө. Был комиссияға БАССР-ҙың тәбиғәтте һаҡлау буйынса дәүләт комитеты председателе В. Т. Сафаров (комиссия председателе), Өфө гигиена һәм профессиональ ауырыуҙар ғилми-тикшеренеү институты директоры, медицина фәндәре докторы Л. М. Карамова, СССР Фәндәр академияһы Урал бүлексәһе Башҡортостан фәнни үҙәгенең Биология институты лабораторияһы мөдире, биология фәндәре докторы Е. В. Кучеров, Башҡорт дәүләт университетының юридик факультет деканы, юридик фәндәр докторы Ф. М. Раянов, Башҡорт дәүләт университетының органик химия кафедраһы мөдире, Бөтә Союз тәбиғәтте һаҡлау йәмғиәтенең Башҡортостан республика советы председателе М. Г. Сафаров, «Башлес» берекмәһенең баш лесничийы Б. Б. Сухарев, БАССР-ҙың баш дәүләт санитария врачы, медицина фәндәре кандидаты Г. Д. Минин, СССР Фәндәр академияһы Урал бүлексәһе Башҡортостан фәнни үҙәгенең Химия институты директоры урынбаҫары У. М. Йәмилев, республика прокурорының беренсе урынбаҫары И. Б. Ғәзизов, профсоюздарҙың Өлкә Советы секретары В. В. Гурентьев, Тәбиғәтте һаҡлау буйынса дәүләт комитеты председателе урынбаҫары С. В. Куршаков, БАССР Верховный суды председателе урынбаҫары В. В. Латипов, юстиция министры урынбаҫары Ф. Х. Харисов, «Башагропромсоюз» председателе урынбаҫары П. М. Кутиков, БАССР Яҙыусылар союзының тәбиғәтте һаҡлау секцияһы председателе М. А. Чванов, БАССР-ҙың Баш дәүләт арбитры В. Х. Шәйхетдинов һәм БАССР Министрҙар Советының төп белгесе Д. И. Хәбибуллин инә.

Комиссия «Тирә-яҡ тәбиғи мөхитте һаҡлау тураһында» Башҡорт АССР-ы законы проектын әҙерләне. Был закон проектында хәҙерге һәм киләсәк быуындар өсөн уңайлы экологик шарттар тәьмин итеү, халыҡ хужалығы комплексын артабан үҫтереү, был өлкәлә предприятие, учреждение, ойошма һәм граждандар хоҡуҡтарын һаҡлау, социалистик законлылыҡты нығытыу маҡсатында тирә-яҡ мөхитте һаҡлау өлкәһендә ижтимағи мөнәсәбәттәрҙе яйға һалыу күҙҙә тотола.

Илдә быңдай закон булмауын иҫәпкә алып, комиссия әҙерләнгән закон проектын бөтә халыҡ тикшереүенә сығарыуҙы кәрәкле тип иҫәпләй. Бында ошо мөһим документты эшләп еткереү һәм ҡабул итеү өсөн бөтә тәҡдим һәм иҫкәрмәләрҙе тулыһынса иҫәпкә алыу маҡсатында эшләнә. Комиссия бөтә ойошмаларға, учреждениеларға, фәнни работниктарға, халыҡ хужалығы белгестәренә, бөтә граждандарға проектты тикшереүҙә актив ҡатнашырға саҡырып мөрәжәғәт итә. Проект буйынса тәҡдим һәм иҫкәрмәләрҙе БАССР Министрҙар Советына (450101, Өфө ҡалаһы, Туҡай урамы, 46) һәм БАССР-ҙың Тәбиғәтте һаҡлау буйынса дәүләт комитетына (450009, Өфө ҡалаһы, Комсомол урамы, 21) ебәрергә.

## 4 март — Советтарға һайлау көнө

# ТЫНҒЫҺЫҘ КҮҢЕЛ

232-се Ермолаево һайлау округы буйынса Башҡорт АССР-ы халыҡ депутатлығына кандидаттар күрһәтә башлау алдынан «Көйөргәҙе» игенселек совхозының баш экономисы Рәфинә Әғзәм ҡыҙы Байғужина оҙаҡ уйланып йөрөнө. Уйланмаслыҡмы ни, үҙгәртеп ҡороу, демократия, бөтә власть — халыҡҡа, тип лаф орһаҡ та, ябай эшсәнгә һаман да һан юҡ, ул күп осраҡта тигеҙ ерҙәге түңгәк булып ҡалыуын дауам итә. Юғары власть органдарына вәкилдәр һайлау мәле еттеме, торғонлоҡ осорондағы хәл һаман да ҡабатлана: депутатлыҡҡа кандидаттар итеп башлыса, ҙур вазифа биләгән кешеләрҙе күрһәтергә тотоналар. Шунан башлана «филдәр» һуғышы. Бындай кандидаттар, маҡсаттарына ирешеү өсөн, үҙҙәренең ҡул аҫтарында булған матбуғатты ла, вазифа власын да, күп йылдар буйы үҙенә тоғро «хеҙмәт иткән» ялағайҙарҙы ла оҫта файҙалана. «Мине депутат итеп һайлаһағыҙ, шуны төҙәтәм, быны һалдырам, аҡсаны ла ҡыҙғанмаясаҡмын»,— тип мут һүҙ биреүҙән дә тартынмайҙар. Әйтерһең дә, ҡаҙна аҡсаһы түгел, атаһынан мираҫҡа ҡалған аҡса иҫәбенә эшләтә! «Йәйәүлененең хәлен атлы белмәҫ, астың хәлен туҡ белмәҫ», тигәндәй, хәҙерге үҙгәртеп ҡороу осорондағы депутат халыҡ араһынан сыҡҡан, уның тормошон, тын алышын, кәйефен, ҡайғы-хәсрәтен, мохтажлығын яҡшы белгән, бар йөрәге менән аңлаған һәм үҙенеке кеүек ҡабул иткән киң күңелле кеше булырға тейеш, тигән һығымтаға килде Байғужина иптәш.

...Үткән йылдың декабрь аҙағында Айсыуаҡ ауыл культура йортонда «Көйөргәҙе» совхозы эшселәренең конференцияһы үткәрелде. Бында 232-се Ермолаево һайлау округы буйынса Башҡорт АССР-ына депутатлыҡҡа кандидат итеп Күмертау район Советы башҡарма комитеты председателе Әбдрәшитов Раил Абдулла улы күрһәтелеүен, үкенескә ҡаршы, альтернатив кандидаттың булмауын да әйттеләр.

Зал тынып ҡалды, һәр кемдең мейеһен: «Ысынлап та, һайлап алырға кандидатура юҡмы икән? Демократия шулай буламы ни?» — тигән һорау борсоно. Ошо мәлдә: «Миңә һүҙ бирегеҙ әле!» — тигән ышаныслы тауыш яңғыраны. Бөтә зал шул яҡҡа әйләнеп ҡараны, унда ҡулшы итеп кейенгән, олпат кәүҙәле, етди ҡарашлы Байғужина баҫып тора ине.

— Иптәштәр,— тине Рәфинә Әғзәм ҡыҙы,— 232-се һайлау округы буйынса Башҡорт АССР-ына халыҡ депутатлығына кандидат итеп үҙемде күрһәтәм. Әлбиттә, минең ҡулда власть та, аҡса ла юҡ. Һеҙгә билдәле микән, боронғо грек ғалимы Архимедтың: «Миңә таяныу нөктәһе бирһәгеҙ, Ер шарын икенсе яҡҡа әйләндереп һалам»,— тигән хикмәтле фекере бар. Минең дә таяныу нөктәм бар, ул экономика закондарын камил белеүем, депутатлыҡ мандаты ла ала ҡалһам, шуға таянып, үҙебеҙҙең һайлау округына ҡараған колхоз-совхоздарҙа хужалыҡ итеүҙе яңыса ойоштороу. Шул нигеҙҙә игенселек, малсылыҡ продукттарын мул етештереүгә, республикабыҙға союздаш республика статусы алыуға өлгәшеүгә бөтә көсөмдө, белемемде һәм тәжрибәмде һаласаҡмын! Бығa берегеҙ ҙә шикләнмәһен.

Был телмәрҙе конференцияла ҡатнашыусыларҙың күбеһе алҡышлап ҡаршыланы, ә ҡайһы берәүҙәргә ул аяҙ көндәге йәшен булып яңғыраны, йәнәһе, ниндәйҙер экономист районға күп йылдар етәкселек иткән хөрмәтле кешенең абруйына ҡул һуҙа, уның совхоз менән быға тиклем йәшәп килгән һәйбәт бәйләнешен боҙа. Тауыш биреү бөтә нәмәне үҙ урынына ҡуйҙы, сөнки альтернатив кандидат Байғужина Рәфинә Әғзәм ҡыҙы өсөн 36 кеше тауыш бирһә, дәғүәсеһе Раил Абдулла улы Әбдрәшитовҡа 17 тауыш менән ҡәнәғәтләнергә тура килде.

Бәләкәй сағынан уҡ Рәфинәнең күңелендә бер яҡты теләк: ер белгесе — агроном булыу хыялы йондоҙ булып балҡый. Иҫке Ҡаҙансы урта мәктәбен тик «биш» билдәләренә тамамлағас, һис тә икеләнеп тормай, документтарын Кушнаренко ауыл хужалығы техникумына ебәрә.

Техникумда өс йыл буйы белем алыу ҙа таштан йөкә һуйыуға тиң була, өйҙән рәтле ярҙам юҡ, айлыҡ 14 һум стипендия ҡаҡы-тоҡо ғына булып ҡала, кешесә туҡланһаң, кейемгә етмәй, кейем алһаң, тамаҡ яғы хөртәйә...

Шулай ҙа теше-тырнағы менән тырышып, өс йыл буйы гел «биш»кә, «дүрт»кә уҡый, дәүләт имтихандарын уңышлы тапшырып, диплом алғас, «Беүә» совхозына эшкә китә. Вәрәш ауылындағы комплекслы бригадаға бер нисә йыл етәкселек итә. Был яҡтарҙа тәбиғәт ҡырыҫ, ураҡ еттеме, ҡойма ямғырҙар башлана, эшенде әҙәмсә ойошторманыңмы, игенең юҡҡа сыға. Шуны күҙҙә тотоп, техниканы яҡшылап әҙерләүгә иғтибарҙы көсәйтә, ураҡҡа тештәләрме, баҫыуҙан ҡайтып килмәй, иген киптергестәрҙең тәүлек әйләнәһенә эшләүенә өлгәшә.

Ауыл хужалығының артта ҡалыу проблемаларын тәрәндән өйрәнеү маҡсатында Омскиҙағы ауыл хужалығы институтының экономика факультетына уҡырға инә. Ошонда тормош иптәше Илдар менән таныша.

Алтмыш һигеҙенсе йылда йәш белгестәр Рәфинә менән Илдар Байғужиндар, Омск ауыл хужалығы институтын уңышлы тамамлап, үҙҙәре мәрәкәләп әйтмешләй, ике диплом һәм бер малай алып, Илдарҙың тыуған яғына — Көйөргәҙе буйҙарына ҡайтып төпләнә. Илдар Әхмәткирәй улы «Көйөргәҙе» совхозының баш бухгалтеры, ә Рәфинә Әғзәм ҡыҙын үҫемлектәрҙе һаҡлау станцияһының баш агрономы итеп тәғәйенләйҙәр.

Тынғыһыҙ күңелле йәш белгес бер нисә йыл эсендә Күмертау районының бар хужалыҡтарын да арҡырыға һәм буйға йөрөп сыға, үҫемлектәрҙе һаҡлау буйынса эффектлы сараларҙы тормошҡа ашыра. Байғужинаның фәнни яҡтан нигеҙләнгән кәңәштәре, практик эшмәкәрлеге матур ғына һөҙөмтәләр бирә, йәш агрономдың абруйы күтәрелә, уны КПСС сафына ҡабул итәләр.

Илдар Әхмәткирәй улы ла эҙләнә, эске хужалыҡ иҫәбен индереү буйынса эш башлай, етмешенсе йылдарҙа ауыл хужалығы хеҙмәтенә контроль итеүҙең чектар формаһын индереү буйынса тәүге тәжрибәләрҙе ғәмәлгә ашыра, чек кенәгәләре төҙөй. Әммә торғонлоҡ осоронда был яңылыҡ яҡлау тапмай, шулай булһа ла, ике йәш белгес эҙләнеүҙе ныҡышмалы дауам итә. Ошо йүнәлештәге эшмәкәрлекте көсәйтеү, бергәләп эшләү маҡсатында Рәфинә Әғзәм ҡыҙы ла «Көйөргәҙе» совхозына эшкә күсә.

Байғужиндар һикһән алтынсы йылдан бергәләп эшләп, бөтә бүлексәләрҙә лә чектар системаһын индерәләр. Бүлексәләр ҙә коллектив подряд ысулы менән эшләй, ә һикһән һигеҙенсе йылдан арендаға күсә башлайҙар. Бына икенсе йыл инде игенселек аренда подряды менән алып барыла.

«Көйөргәҙе» совхозында игенселәр хеҙмәтенә арта барған прогрессив түләү индерелә. Әйтәйек, механизацияланған звено шәкәр сөгөлдөрөнөң һәр гектарынан 140 центнер уңыш йыйып алһа, йыл аҙағында һәр центнер өсөн 1 һум да 63 тин түләнә, уның уңышы 230 центнерға еткерелһә, был хаҡ 2 һум 76 тин тәшкил итә. Һуңғы һөҙөмтә буйынса һәр сөгөлдөрсө һигеҙ йөҙ һумға яҡын өҫтәмә хаҡ ала. Ошолай иткәндә, тырышып эшләгән игенсенең хеҙмәте юғары баһалана.

Рәфинә Әғзәм ҡыҙы шулай уҡ йәмәғәт эштәрендә бик актив ҡатнаша. Ул бер нисә йыл инде хужалыҡтың партком һәм партия Өлкә Комитеты ағзаһы. Яҡшы әсә булыуҙан тыш, уны йыш ҡына клуб сәхнәһендә күрергә мөмкин, уның матур бейеүен, йырлауын Айсыуаҡ ауылы кешеләре һәр ваҡытта ла көтөп ала. Һуңғы ваҡытта беҙҙең совхоз етәкселеге, парткомы, белгестәр халыҡ араһында экономик белем таратыуға етди иғтибар бирә башланы. Хужалыҡта әле 17 экономик мәктәп эшләп килә. Был мәктәптәрҙә эшләүселәргә баш экономист Рәфинә Әғзәм ҡыҙы көндәлек практик ярҙам күрһәтә.

Йомғаҡлап әйткәндә, баҫыусылыҡ, малсылыҡ тармаҡтарында эште яңыса ойоштороу арҡаһында «Көйөргәҙе» совхозы эшсәндәре быйылтығы йылдың ауыр һынауы — ҡоролоҡто еңеп сығып, матур хеҙмәт уңышы яуланы: байтаҡ күләмдә саф табыш алды. «Әммә был тәүге аҙым ғына әле,— тип һөйләй Рәфинә Әғзәм ҡыҙы,— беҙ хәҙер аренданы артабан камиллаштырыу, быйыл уҡ хужалыҡтың бөтә бүлектәрен, бигерәк тә малсылыҡты яңыса эшләүгә күсереү буйынса ҙур әҙерлек алып барабыҙ».

Аренданы, фәнни-техник прогресты киң индереү, экономик мөнәсәбәттәрҙе үҙгәртеп ҡороу нигеҙендә игенселек, малсылыҡ продукттары етештереүҙе арттырыу, шулай уҡ ауыл эшсәндәренең көнкүрешен, мәҙәниәтен, социаль хәлен яҡшыртыу ҙа Байғужинаның һайлау алды платформаһында төп урындарҙың береһен алып тора, сөнки һуңғы егерме-утыҙ йылда Күмертау районының утыҙға яҡын ауылының нигеҙе ҡороно. Был, кандидаттың фекеренсә, — колхоз-совхоз үҙәктәрен киңәйтеүгә бөтә төҙөлөш материалдарын, аҡсаны һәм көстө туплау һөҙөмтәһе.

Ваҡ ауылдарҙа халыҡ, бигерәк тә йәштәр, эшһеҙ интегә, йәшәү йылдан-йыл ауырлаша, һөҙөмтәлә кешеләр эш, яҡшы тормош эҙләп ситкә китергә мәжбүр. Элегерәк илле-алтмыш мең самаһы халҡы булған Күмертау районында хәҙер ни бары 26 мең кеше йәшәй....

«Таяныу нөктәм, ҡеүәтле әтәргес көс — депутатлыҡ мандаты алһам, уның ярҙамында ауылдарҙы үҙгәртеп ҡороуға, халыҡтың тормошон яҡшыртыуға бар көсөмдө, белемемде һәм тәжрибәмде һаласаҡмын»,— ти Рәфинә Әғзәм ҡыҙы.

С. ИМАНҒОЛОВ,
СССР Яҙыусылар союзы ағзаһы.

Күмертау районы.

# Милләттәр дуҫлығын һаҡлайыҡ

Башҡортостан игенселек һәм селекция ғилми тикшеренеү институты Шишмә тәжрибә хужалығының өлкән ғилми сотрудникы, ауыл хужалығы фәндәр кандидаты Ҡ. Б. МӘҒӘФУРОВ 793-сө Ҡырмыҫҡалы территориаль округынан РСФСР халыҡ депутатлығына кандидат итеп күрһәтелде. Һеҙҙең иғтибарығыҙға уның менән булған әңгәмәне тәҡдим итәбеҙ.

**— Ҡадир Барыевич, Советтарға һайлауға аҙ ғына ваҡыт ҡалды. Илебеҙҙең киләсәгең хәл итеүҙе кемдәргә йөкмәтәбеҙ һуң?**

— Әйе, йәмғиәтебеҙҙең ошо көндәрҙәге мөһим иҡтимағи-политик күренеше булған һайлауҙар беҙгә «Яҙмышыбыҙҙы кемгә ышанып тапшырабыҙ?» тигән һорауға ла яуап эҙләргә ҡуша.

Һайлау кампанияһының әлеге барышы буласаҡ депутаттар корпусында башлыса, партия, совет һәм хужалыҡ етәкселәре торасағын күрһәтә. Номенклатура работниктары теркәлгән кандидаттар араһында 75—80 процент тәшкил итә. Һайлауҙар үткәс, был һан тағы ла юғарыраҡ булыуы ихтимал, сөнки вазифалы кандидаттарҙың һайлаусылар тауышын яулау мөмкинлектәре ябай хеҙмәткәргә ҡарағанда күпкә артыҡ.

Үкенескә ҡаршы, ошо күп йылдар буйы етәксе эштә эшләп, йылдан-йыл, көндән-көн бер үк һүҙҙе һөйләп, шымарып алған иптәштәрҙең күҙен дә йоммай тау-тау вәғәҙә биреүҙәре халыҡ күңеленә ярап та ҡала. Биргән вәғәҙәне үтәү өсөн ғәйәт күп материаль сығымдар кәрәклеге, уларҙың ғәмәлдә юҡлығы кандидаттарҙы ғына түгел, һайлаусыларҙы ла бик борсомай һымаҡ. Вәғәҙәләрҙе материаль яҡтан бойомға ашырыу тураһындағы һорауға кандидаттарҙың күбеһе күҙен дә йоммай, региональ хужалыҡ иҫәбенә күсәбеҙ, тип яуаплай.

**— Ә бәлки, ысынлап та, региональ хужалыҡ иҫәбенә күсеү халыҡтың көнкүрешен, республиканың экономик хәлен яҡшыртып ебәрер?**

— Был эшкә республиканың статусын күтәрмәй тороп, өлгәшергә мөмкин түгел! Дөрөҫөн әйткәндә, хәҙерге көндә экология, халыҡтың көнкүреше, медицина, дауалау һ. б. мөһим проблемалар шул тиклем ауыр хәлдә, быларҙы башҡарып сығыу өсөн беҙгә бер генә юл бар — Башҡортостанды союздаш республика итеп үҙгәртеү.

**— Республиканың статусын үҙгәртеүгә ҡаршы сығыусылар ҙа бар бит әле. Уларҙың дәлилдәре нимәгә нигеҙләнә?**

— Союздаш республика өсөн барған халыҡ хәрәкәтенә ҡаршы сығыусылар милләт-ара мөнәсәбәттәрҙең ҡырҡыулашыуы мөмкин тигән фекерҙе күтәрә. Быға төп дәлил итеп, Әрмән һәм Азербайжан халыҡтарының хәҙерге фажиғәһен миҫалға ҡуйыуҙан да тартынмайҙар. Йәнәһе, Башҡортостан союздаш булһа, беҙҙә лә шундай хәлдәр ҡабатланыуы мөмкин. Халыҡты былай итеп ҡурҡытыр алдынан, исмаһам, әрмән һәм азербайжандарҙың тарихи мөнәсәбәттәре менән ҡыҙыҡһынһалар, улар бында 1905, 1918 йылдарҙа ла, йәғни был республикаларҙың союздаш түгел, хатта автономия кимәлендә булмаған саҡта ла ҡырҡыу мөнәсәбәттәр күҙәтелгән икәнен белерҙәр ине.

Имаһым камил, халыҡтың үҙбилдәләнеш хоҡуғына ҡаршы сығыусы бына ошондай көстәр генә милләт-ара мөнәсәбәттәрҙе ҡырҡыулаштырырға, милләттәрҙе үҙ-ара бәрелештерергә тырыша. Беҙҙең республикалағы традицион милләттәр дуҫлығы әле лә ҡайһы берәүҙәрҙең күңелен тырнай, улар, халыҡтарҙы бәрелештереп, ситтән ҡарап ҡыуанып торорға иҫәп тота. Бигерәк тә туғандаш башҡорт, татар халҡын ҡаршы ҡуйырға тырышалар. Шул уҡ ваҡытта милләттәр дуҫлығы өсөн бер тинлек тә эш күрһәтмәгән кешеләр ҙур трибуналарҙан «Мин дуҫлыҡ һәм интернационализм яҡлы», тип һөрән һала. Быға бигерәк тә торғонлоҡ йылдарында уҡ вазифалы урындарға ныҡығынып алған аппарат кешеләре оҫта.

**— Тимәк, халыҡтар дуҫлығын ҡаҡшатырға тырышыу ябай халыҡ мәнфәғәтен яҡламай, киреһенсә, үҙ мәнфәғәтен генә ҡайғыртыусы эскерле кешеләр тирмәненә һыу ҡоя. Бындай осраҡта беҙгә нимә эшләргә?**

— Беҙгә тормошҡа яраҡһыҙ эштәрҙең һөҙөмтәһе менән түгел, ә уларҙың сәбәбе, сығанағы менән көрәшергә кәрәк. Милләт-ара мөнәсәбәттәрҙең ҡырҡыулашыу ихтималлығы беҙҙең республикала фәҡәт материаль етешһеҙлеккә һәм шул арҡала һәр милләттең дә алдында торған проблемаларҙы етерлек кимәлдә хәл итеү мөмкинлеге булмауға ҡайтып ҡала. Тимәк, әгәр ҙә артабан да милләттәр дуҫлығын һаҡлап ҡалырға, уны һәм дөйөм халыҡ мәнфәғәттәрен үҫтерергә теләһәк, Башҡортостанда, бар милләттәр бер булып, союздаш республика өсөн халыҡ хәрәкәтен киңерәк йәйелдерергә бурыслыбыҙ, тип уйлайым.

Мин бер төркөм ғалимдар менән берлектә ошо йүнәлештә һайлау кампанияһына тиклем дә шөғөлләндем, әгәр депутат булып китһәм, уны дауам итәсәкмен, сөнки ошо юл ғына үтә йәберһетелгән Башҡортостан халыҡтарына бәхет килтерәсәк. Ә статусты алғанға тиклем РСФСР юғары закон сығарыу органында һайлаусыларымдың мәнфәғәттәрен күҙәтеүгә үҙ өлөшөмдө индерә алыр инем, тип уйлайым.

**— Изге эшкә — изге теләктәр.**

Ю. ЮЛАМАН.

Һүрәттә: Ҡ. Б. Мағәфуров.

А. ВИНОГРАДОВ фотоһы.

## Студенттар проблемаһын — Советтарға

Өфө авиация институтының физика-математика фәндәре кандидаты, доцент Ринат Фазылович Мостафин ЖЭУ-51 коллективы тарафынан 187-се округ буйынса ҡала Советына депутатлыҡҡа кандидат итеп күрһәтелде. Был тәҡдим округ һайлаусыларының да яҡлауын тапты.

Р. Ф. Мостафин 1952 йылда тыуған. Хеҙмәт юлын «Гидравлика» заводында токарь булып башлай. Аҙаҡ Башҡорт дәүләт университетында уҡый, СССР Фәндәр академияһының Башҡортостан филиалында аспирантура тамамлай. Уҡыу менән бер рәттән мәктәптә математика буйынса дәрестәр ҙә алып бара. Өҫтәүенә, филиалдың комсомол бюроһы секретары вазифаһын башҡара. 1977 йылда ул Киров районы буйынса йәштәр араһында социалистик ярышта еңеүсе булып танылa.

Бер нисә йыл буйы идара итеү системалары факультетының декан урынбаҫары эшен алып бара. 20 ғилми һәм методик хеҙмәттәр баҫтырып сығарған.

Һүҙ — Р. Ф. МОСТАФИНҒА.



— Өфө ҡала Советына депутат булып һайланһам, мин түбәндәге политик ҡараштарымды тормошҡа ашырыр инем:

— иң элек урындағы Советтарҙың матбуғат баҫмаларын партия баҫмаларынан айырырға;

— Советтарҙың партия органдарының бойондороҡһоҙлоғон булдырырға;

— халыҡ депутаттары Советының һәм уның башҡарма комитетының функцияларын айырымлаштырырға;

— һайлау системаһын камиллаштырырға.

**Аҙыҡ-түлек программаһын үтәү өсөн, ҡала предприятиелары арендаторҙар, фермерҙар төркөмө менән тураһан-тура килешеү төҙөргә, уларға ҙур булмаған һаҡлағыстар һалыу аша фермер хужалыҡтарына актив рәүештә ярҙам итергә тейеш, тип иҫәплəйем. Ошоларҙан сығып предприятиелар үҙ эшселәрен дә аҙыҡ-түлек менән тәьмин итә алыр ине. Бындай килешеү төҙөй алмаған ойошмаларға (студенттарға, медицина хеҙмәткәрҙәренә, уҡытыусыларға). Совет бюджеты аша дотациялар бүлеп, уларға өҫтәмә талондар бирергә кәрәк.**

**КПСС-тың ҡала комитеты платформаһында әйтелгәнсә, Өфө районын тотошлайы менән ҡалаға ҡушыуҙы талап итергә ярамай. Һәр кем үҙ эше менән шөғөлләнергә тейеш.**

**Шулай уҡ ҡала халҡының шәхси торлаҡ төҙөлөшөн дә киңерәк йәйелдерергә кәрәк. Ошо маҡсатта Өфө районы баҡсасылыҡты үҫтереү, торлаҡ төҙөү өсөн ҡалаға яҡын ерҙәрҙе генә бүлеп бирә ала, тип иҫәпләйем.**

Өфө ҡалаһы юғары уҡыу йорттар менән ике яҡты ла ҡәнәғәтләндерерлек шарттарҙа эш алып барырға тейеш. Беҙҙең институттарҙың, университеттың ғилми потенциалы Өфөгә ҡарағанда әлегә ситтә күберәк файҙаланыла.

Минең һайлаусыларымдың яртыһы — медицина һәм ауыл хужалығы институттарының дөйөм ятаҡтарында йәшәүсе студенттар. Мин үҙем ете йыл буйы ятаҡта йәшәнем һәм уларҙың проблемалары менән яҡындан танышмын: йәшәү шарттары насар, материаль база көсһөҙ. Дәүләт бюджеты ойошмалары студенттарҙың үҙҙәренә ҡараған дөйөм ятаҡтарын тейешле кимәлдә тота алмайҙар. Студенттарға нисек ярҙам итергә? Ошоға тиклем урындағы Советтарҙың башына был һорау бөтөнләй килмәгән тиерлек, ҡалала булып та дөйөм ятаҡтар ҡала башлыҡтары өсөн юҡ кеүек күренгәндер...

Мин, урындағы Советтар студенттар өсөн торлаҡ төҙөүҙе, шулай уҡ иҫкеләрен материаль-техник яҡтан хеҙмәтләндереүҙе үҙ өҫтөнә алып, йәшәү шарттарын яҡшыртыуға реаль аҙым яһарға тейеш, тип иҫәпләйем. Сөнки студенттар әлеге көндә социаль яҡтан иң аҙ яҡланған ҡатлам булып иҫәпләнә. Төҙөлөш өсөн сығымдарҙы студенттарҙың үҙидара итеү Советтары аша бүлеү яҡшыраҡтыр. Торлаҡтарҙы санитар нормаларына тура килерлек итеп төҙөргә кәрәк. Урындағы Советтар бөтә студент балаларына ла яслеләрҙә, балалар баҡсаларында урындар булдырырға тейеш.

Реплика

1990 1990
МАРТ
4
ЙӘКШӘМБЕ
РСФСР, БАШҠОРТ АССР-ы һәм УРЫНДАҒЫ СОВЕТТАРҘЫҢ ХАЛЫҠ ДЕПУТАТТАРЫН
ҺАЙЛАУҘАР КӨНӨ
БӨТӘГЕҘ ҘӘ ҺАЙЛАУҘАРҒА!

«Һайларға икән — һайларға, тик кемде «ботарға» һуң?!» (Өфөнөң Цюрупа урамындағы 102-се йортҡа ҡуйылған агитпункт саҡырыуы).

Ю. КӘРИМОВ фотоһы.

## Атайсал

Үткән йәкшәмбелә Нефтекамск ҡалаһында Башҡортостан АЭС-ы буйынса референдум уҙғарылды. Белеүебеҙсә, БАССР Конституцияһының 5-се статьяһына ярашлы, билдәле территорияла йәшәүсе халыҡ мәнфәғәттәренә ҡағылған борсоулы мәсьәләләр буйынса референдумдар ойоштороу тыйылмай. Халыҡ үҙенең киләсәге, тыуасаҡ балаһы өсөн, тәбиғәтте һаҡлап алып ҡалыу маҡсатында асыҡтан-асыҡ көрәш иғлан итте. Билдәлелек һәм демократия заманы, ниһайәт, министерстволарҙың баш-баштаҡлығына ҡолдарса буйһоноп йәшәүгә сик ҡуя.

## Тәбиғәт ғәфү итмәйәсәк

...Дөйөм ҡала референдумы иртәнге сәғәт 8-ҙә һайлау участкаларында башланды. Миңлеямал әбей менән Хәләф бабай Мосабировтар 1-се урта мәктәптәге экология комиссияһына килгәндә, тауыш биреү башланмағайны ла әле. Ирле-ҡатынлы Нурғәлиевтар ҙа таң һарыһынан тауыш бирергә ашыҡты. Мәрйәм әбей менән Мирза бабай: «Беҙҙең тыуған төйәгебеҙ — Торатау ауылын бөтөрөп, шунда хәҙер атом станцияһын төҙөп яталар. Ҡот осҡос хәл бит! «Тыныс» атом була тиме ни? Беҙ бит илдәге ваҡиғаларҙы ишетеп торабыҙ. Чернобылдәге фажиғәне лә беләбеҙ»,— тип борсоулы уйҙары менән уртаҡлашты. «Яһалма күн» берекмәһенең һыуытҡыс ҡоролмалары машинисы Р. Чухавина: «Был атом станцияһы шартламаясаҡ, тигән гарантияны бер кем дә бирә алмай. Шуға күрә уны төҙөтмәҫкә, туҡтатырға кәрәк. Кешемен тигән кеше тәбиғәтте күрәләтә һәләк итеүгә юл ҡуймаҫ»,— тигән фекер белдерҙе. 5-се мәктәптәге тауыш биреү участкаһына юл тотабыҙ. Урамда өлкән йәштәге кешеләр күпләп күренә, ә йәштәр ҡайҙа икән? Йоҡлай торғандарҙыр, күрәһең. Бына сиркәү эргәһендә генә туҡтаған автобустан бер-бер артлы өлкән йәштәге инәйҙәр сыҡты:

— Атом станцияһына ҡаршы тауыш бирергә бараһығыҙмы?

— Тәүҙә сиркәүгә инеп, атомға ҡаршы доға ҡылабыҙ әле, шунан тауыш бирербеҙ...

**Көн яҡтырыу менән экология участкаларына йәштәр ағылды. Айырыуса, нисек күмәкләп килә башланылар, сөнки дөйөм ятаҡтарҙа йәшәүселәр ялға ауылдарына ҡайтҡан икән. Елена менән Вәлинур Шәйесламовтар эргәһенә киләм. Йәш ҡатын 24-се балалар баҡсаһында, ә тормош иптәше «Южарланнефть» НГДУ-һында эшләй.**

**— Елена, һеҙ бында саҡырыуға ҡарап ҡына түгел, инаныуығыҙ буйынса килгәнһегеҙҙер бит?**

**— Әлбиттә. Бына нисәнән бирле йәнем көйөп йөрөй әле. Референдумды ҡалала түгел, ә Ағиҙел поселогында уҙғарырға кәрәк ине. Унда бит кешеләр, үҙҙәре өсөн төрлө тормош уңайлыҡтары тыуҙырыуҙарына алданып, аңҡылышыуҙарын, киләсәкте һәләк итеү өсөн бомба эшләүҙәрен хәҙергәсә аңлап еткермәй. Беҙҙе лә саҡырғайнылар унда, балабыҙ булмауға ҡарамаҫтан, ике бүлмәле торлаҡ вәғәҙә иткәйнеләр. Барманыҡ, сөнки иң тәүҙә үҙебеҙҙе түгел, ә тыуасаҡ балабыҙҙы уйланыҡ.**

Эйе, АЭС төҙөүселәр, атом энергетикаһы тураһында закон булмауға һылтанып, референдумда ҡатнашыуҙан баш тартҡан. Бәлки, Ағиҙел поселогында йәшәүселәр араһында ла төҙөлөшкә ҡаршы фекер белдерергә теләүселәр табылыр, тип ҡурҡҡандарҙыр? Ләкин уңдайҙар бик барыбер аптырап ҡалмаған. Әйтәйек, «Техник моделдәр» йортондағы экология участкаһында ғына Ағиҙел поселогынан килгән бер нисә кеше атом станцияһын төҙөүгә ҡаршы тауыш биргән. Был хаҡта миңә ойоштороу эштәрендә ҡатнашыусы, «Башнефтепромстрой» тресының партком секретары урынбаҫары Р. М. Ғәләмова һөйләне. Ул ғына ла түгел, референдумда икенсе ҡалаларҙан килгән АЭС-ҡа ҡаршы көрәшеүсе йәштәр ҙә ҡатнашҡан. Мәҫәлән, Өфөнән И. Евстафьев менән Н. Калиберда, Яр Саллыһынан И. Васильев, Пермь өлкәһенең Чернушка ҡалаһынан А. Ғәлиуллин, Сарапулдан Н. Фазлетдинова һәм башҡалар.

Бына шулай, иле һәм ере яҙмышына вайымһыҙ булмаған һәр кеше атомдың файҙаһынан зыяны күберәк икәнлеген яҡшы аңлай. Ә фәнде «артабан үҫтереү»ҙе хуплаусы Т. Лахова иптәш атомдың барса өҫтөнлөктәрен төрлө «дәлилдәр» килтереп иҫбатларға тырыша торғас, уны шырпы менән сағыштырыуға барып еткән («Огни Агидели», февраль, 1990 йыл, махсус сығарылыш). Йәнәһе, беҙ көнкүрештә даими файҙаланған төҫлө телевизорҙан алып шырпыға тиклем шартлау ҡурҡынысы менән янай, йәнәһе, атом электр станцияһы ҡасандыр шартлаясаҡ, тип ҡурҡып, уны төҙөүҙе туҡтатһаҡ, тәү тормош кешеләре һымаҡ мәмерйәлә генә йәшәргә ҡала. Лахова төҙөлөштә һәм атом станцияларын файҙаланыуҙа тураһан-тура ҡатнашҡан белгестәрҙең әҙерлек кимәлен күтәрергә тәҡдим итә. Әммә юғары квалификациялы һәм культуралы инженерҙар артҡан осраҡта ла, тәбиғәт байлыҡтарының, уның мөмкинлектәренең самаһын, сиген белергә кәрәкмәйме икән? Әрмәнстандағы ҡот осҡос ер тетрәүен, ведомстволар иҙеүе аҫтында зар интеккән халыҡ асыуының тулышып шартлауын үҙ күҙҙәре менән күргән, күңеленән кисергән Жгенти Нинели (инженер, Грузияның Поти ҡалаһында йәшәй): «Тәбиғәтте көсләргә ярамай, һуңғы сиктә барыбер ул еңеп сығасаҡ», — тине.

Көслө хәҡиҡәт! Һуңғы сиккә етеп талаған ер иңрәп, тетрәп, уртаға ярыла. Ил өҫтөнә афәт килә. Бынығы ла тәбиғәт көсө түгелме? Әллә Нефтекамск эргәһендәге АЭС-ты туҡтатыу өсөн дә ҡурҡыныс фажиғә кәрәкме? Югиһә бит Әрмәнстандағы АЭС-ты ер тетрәгәс кенә яптылар. Ағиҙел менән Кама йылғаһы араһындағы убылып торған һаҙлыҡлы ерҙә АЭС төҙөү беҙгә бәхетле киләсәк юраймы һуң? Республика Тәбиғәтте һаҡлау йәмғиәтенең ғилми-йәмғәтселек экологик экспертизаһы эшен тамамланы. Абруйлы ғалимдарыбыҙ һәм белгестәребеҙ, Башҡортостанда АЭС төҙөү нигеҙһеҙ һәм маҡсатҡа ярашһыҙ, тип таныны. Ә һимеҙ ҡалъяға йәбешкән бюрократтар хәҙер «дәүләт экспертизаһын» көтә. Йәнәһе, ул ведомство мәнфәғәттәрен яҡламаҫмы? Яҙыусы Б. Павлов яҙғанса, «экономиканы һәм экологияны ҡыйратып, халыҡ аҡсаһы иҫәбенә һәйкәл ҡуйып, етеш, мул тормошта имен-аман йәшәп ятыусы туҡ ҡорһаҡтар» («Йәшлек», 24 февраль) бөтмәгән әле. Улар үҙәк ведомстволарҙа ғына түгел, ә үҙебеҙҙә лә етерлек. Шулай булмаһа, урмандарҙы йыртҡыстарса ҡырыу, атмосфераны һәм һыуҙы рәхимһеҙ ағыулау әлегәсә дауам итер инеме? Шуға күрә йәмәғәтселеккә, айырыуса йәштәргә, юғарынан төрлө тыйыуҙарға ҡарамаҫтан, тәбиғәтте һаҡлап алып ҡалыу өсөн актив көрәшергә, яҡынлашып килгән халыҡ депутаттарын һайлауҙарҙа айырыуса һиҙгер булырға, алтын тауҙар вәғәҙә итеүсе буш боғаҙҙарҙы власҡа яҡын да ебәрмәҫкә, илебеҙ парламентына экология өсөн янып йәшәүсе «йәшелдәрҙе» күберәк һайларға тырышырға кәрәк. Югиһә, тәбиғәтте һаҡлау тураһындағы закон сыҡҡансы, илебеҙҙән, еребеҙҙән яҙып ҡуймайыҡ.

**Йәштәр, тигәндәй, референдум уҙғанда ҡала комсомол комитетының тауыш-тыны сыҡмауы ғәжәпләндерҙе. Референдум алдынан шәмбе һәм йәкшәмбе көндәрендә, бер нисә тапҡыр эҙләп барыуыма ҡарамаҫтан, ҡала комитетында йыйыштырыусынан башҡа кешене осрата алманым. Тәбиғәтте һаҡлау комитетында, ҡала Советы башҡарма комитетында иһә эш ҡыҙыу барҙы. Ниһайәт, дүшәмбе көн комсомол етәкселәре менән осрашып һөйләшеүҙән шул асыҡланды: комсомол аппараты референдумда ҡатнашып, Башҡортостан АЭС-ын төҙөүгә һәм Түбәнге Кама һыу һаҡлағысының кимәлен 62 билдәһенән юғары күтәреүгә ҡаршы тауыш биргән. Беренсе секретарь Р. Нуретдиновтан:**

**— Бөтә йәмәғәтселек, Нефтекамск комсомолдары, дәүләт экспертизаһы булмай тороп, референдумда ҡатнашмаясаҡбыҙ, тигән ҡарар ҡабул иткән, тип һөйләй. Быны нисек аңларға? — тип һораным.**

**— Юҡ. 9 декабрҙәге комсомол конференцияһында АЭС төҙөүҙе туҡтатыу тураһында ҡарар ҡабул иттек, — тине Родион мине шаҡ ҡатырып.**

Баҡтиһәң, комсомол етәксеһе ҡала газетаһы менән ҡыҙыҡһынмай һәм И. Макаровтың 16 декабрҙә шул уҡ конференция тураһында яҙып сыҡҡан мәҡәләһен уҡымаған да икән. Йәмғиәттә, комсомол аппараты референдумға ҡаршы, тигән фекер нығыныуын да ишетмәгән. Был нимә? Үҙ эсеңдә генә бикләнеп, кабинетыңдан сыҡмай эшләүме, йәки яңыса бюрократлашыумы? Ҡала йәмәғәтселеге ҡулға-ҡул тотоноп атом станцияһына ҡаршы көрәш йәйелдергәндә, комсомол аппараты, беҙҙең унан башҡа ла мәшәҡәттәребеҙ күп, тип айырым утрауҙа ҡалғанмы?

Әммә ведомство мәнфәғәттәрен яҡлаусыларҙың бөтә тырышлыҡтарына ҡарамаҫтан, референдум йомғаҡтары ҡыуаныслы булды. Уға бөтәһе 78550 граждан йәлеп ителһә, уның 61340-ы ҡулына бюллетендәр алған. Тауыш биреүҙә бөтәһе 61207 кеше (78,1 процент) ҡатнашҡан. Халыҡтың 99 проценты — Башҡортостан АЭС-ын төҙөүгә һәм 98 проценты Түбәнге Кама һыу һаҡлағысының кимәлен 62 билдәһенән арттырыуға ҡаршы тауыш биргән.

Халыҡ берләшһә, көслө лә, ҡеүәтле лә ул. Уға һәм тәбиғәткә ҡаршы көрәшеп, еңеп булмай. Сөнки икеһе лә мәңгелек. Кеше тәбиғәтте нисек кенә ҡамсыламаһын, ҡан тамырҙарын ҡырҡҡыламаһын, һуңғы сиктә үҙен-үҙе һәләк итәсәк. Ни өсөн тиһәгеҙ, йән биреүсе лә, йәм биреүсе лә тәбиғәт ул.

З. ХАНОВА.

ҺУРӘТТӘ: Башҡортостандың халыҡ шағиры Мәжит Ғафури тыуған йорт. Р. ҠОТЛОЕВ фотоһы.

# Йәшәй Ишмулла мәктәбе

ИШМУЛЛА Дилмөхәмәтовтың юҡлығын бөтә аяныусы менән, һыҡраулы тойомлауыбыҙ яңы башлана. Ҡурайҙа уның ише моңло уйнаусы юҡ. Ишмулла кеүек күкрәккә һалып гөбөрҙәтеп уйнауға ҡарағанда, хәҙерге ҡурайсылар һыҙғыртып уйнауҙы ҡулайыраҡ күрә.

Мин «Совет Башҡортостаны» биттәрендә лә, радио аша үҙем һөйләп, үҙем йырлағанда ла был хәлгә иғтибар иткәйнем. Бер ҡурайсы ла өндәшмәне, фекер алышыуға, йүнәлтелгән минең ымды аңламанылар. Күрәһең, күкрәккә һалып уйнауға ҡарағанда, әле әйтеп үткәнсә, һыҙғыртыуы еңелерәктер, көс-ҡеүәтте алмайҙыр.

Башҡорт ҡурайын байғош хәленә ҡалдырыуыбыҙҙы, рус сеиреленә әйләндереүебеҙҙе, бынан тыйылмаһаҡ, ҡурайыбыҙ данын, моңон, йәмен, түбән ебәреүгә барғаныбыҙҙы, ҡурай перспективаһын юғалтыуыбыҙҙы тойомлаһаҡ ине.

«Урал» Башҡорт халыҡ үҙәге янында ойошторолған «Аманат» вокаль-инструменталь ансамбле яңыраҡ «Башҡорт» совхозының үҙәге Матрай ауылында сығыш яһап, лекция тыңлатып, оло кинәнес тыуҙырып китте. Ҡурайсы, Өфө сәнғәт институтының I курс студенты, Өфө егете Роберт Юлдашев үрҙәге уйҙарға йән өрөп ебәрҙе.

Барлығы биш кешенән торған йыйнаҡ коллективтың ике сәғәтлек концертында ул — төп фигура. Кәүҙәгә ҡаҡса ғына Юлдашев, ә ергән саҡта ҡурайы шартлап китә икән, тип ултыраһың. Тап Ишмулласа уйнау...

Шатлыҡ ҡатыш аптырала: 18 йәшлек Роберт Юлдашев, ҡала балаһы, заманса тәрбиә алған егет, ошондай һәйбәт уйнау маһирлығына ҡасан эйә булды икән? Ошо ғына йәшендә шул тиклем күп башҡорт йырҙарын белә. Сал тарихыбыҙҙы күңелгә ятырлыҡ, дөрөҫ аһәң менән яңғырата белә бит Өфө егете!

Башҡа егеттәр ҙә — студенттар. Башҡорт халҡының музыкаль культураһын яратып өйрәнеп, уның ерлегендә үҙҙәре көй яҙып, музыкаль фольклорыбыҙҙы заман ритмына нигеҙләгән әҫәрҙәре менән үреп, бергә үҫтереп, ҡурай, һуҡма инструмент, сыртмә һәм клавиатуралы эстрада инструменттарын унисон, ысын мәғәнәһендә ансамбль юғарылығында яңғыратыуға ирешә. «Аманат»тың икенсе үҙенсәлеге ошонан ғибарәт.

Быға оҡшаш хәлде бер аҙ Марат Юлдыбаев ҡулындағы саксофон менән уның етәкселегендәге инструменталь-вокаль ансамбль башҡарыуында ишетеп күргәйнек. Хәтерләйһегеҙме, «Һандуғас» һәм «Ҡарт Байыҡ»ты был «Дуҫлыҡ» нисек башҡара? Һәйбәт. Ләкин «Дуҫлыҡ» сәғәттәр буйы башҡорт тарихи музыкаһын уйнамай.

Халыҡҡа йыр-моңон замана музыка ҡоралдары аша ҡайтарып биреүҙә «Аманат» баһалап бөткөһөҙ эш башҡара. Был студенттар ауыл халҡын моң доңъяһына алып инеп китә алдылар. Ял иттерҙеләр. Уйландырҙылар. Ғорурландырҙылар. Бәхтиһәң, йыр сәнғәтебеҙ бөтмәҫ-төкәнмәҫ дарья, хазина һандығы икән!

Инде был байлығыбыҙға һаҡсыл мөнәсәбәт урынлаштырыуға, сит-яттарҙың уны өҙәп-йолҡоп, «эшкәртеү» һүҙе астында плагиатлыҡ ҡылыуҙарына ирек бирмәүгә өйрәнәһе бар. Ана бит Сәлих Сәйҙәшев, башҡорттоң 1812 йылғы Ватан һуғышында сығарылған маршын ҡиҫкеләп алып, ҙур әҫәрҙәрендә файҙаланған. Исмаһам, «башҡорттоң һуғыш маршынан» тигән һылтау ҙа яһалмаған! Һаҡсыл булайыҡ, ҡәҙерләп, түкмәй-сәсмәй һаҡлай беләйек ата-бабабыҙ ҡалдырған бай мирасты, уны заманса һәм уға ярашлы итеп үҫтерәйек, йәшәтәйек, ҡанаттар ҡуйыйыҡ!

Ә юғарыла әйткәнемде мәрхүм Сәйҙәшевты кәмһетеү тип аңламаһындар, был турала 1987 йылдың 5 мартында Өфөнөң «Актерҙар йорто»нда, төрлө райондарҙан килгән йырсылар, ҡурайсылар, белгестәр форумында ҡурайсы Сәйфулла Дилмөхәмәтов әйтте.

«Аманат» сығышына кире ҡайтайыҡ. Егеттәрҙең һәләте бар, тейешле иғтибар булғанда, улар әле беҙгә музыкаль фольклорыбыҙҙы тейешенсә, хәҙерге заманса трактовкалап, уның асылын боҙмай, күп яҡшы яҡтарыбыҙҙы асырҙар әле.

Ағалы-ҡустылы Алмас һәм Илдар Ғафаровтар — торғаны менән музыкаль йәндәр: көй яҙалар, уларҙы инструменттарҙа уйнайҙар, йырлайҙар. Коллективтың ес кешеһе — һәүәҫкәр композитор. Шәп бит, егеттәр!

Әле яңы: «Башҡорт музыкаль фольклорын хәҙерге вокаль-инструменталь ансамблдәрҙә уйнап булмай», — тигән һымағыраҡ фекерҙәр ишетелә ине. «Аманат» былдай уйҙырмаларға сик ҡуя.

Инде беҙгә Вәкил Шөғәйепов ҡурайҙарын, Сабир Әбхәлимов думбыраһын, Заһретдинов ҡумыҙҙарын оркестрҙар бәрәбәренә яңғыратаһы бар. Әйҙә, бирмәһендәр ти симфоник оркестр — вә ләкин тейешле уйнаусылар әҙерләп (сәнғәт институтында, училищеһында) үҙебеҙҙең оркестрҙы асырға, ҡаҙаҡ милли оркестры өлгөһөндә ойошторорға булыр ине. Белгестәр, һеҙ нисек уйлайһығыҙ?

Концерт алдынан БДУ уҡытыусыһы М. Ҡолшәриповтың ҡыйыу фекерле, йөкмәткеле лекцияһы күңелгә хуш килде. Артабан да лекция-концерт берлеге дауам итергә тейеш. Уны агитацион-масса эшенең иң ҡулай ысулы, тип ҡарарға кәрәк.

Социализм илендә йәшәйбеҙ. Ә ул аҡса-тауар-аҡса схемаһынан азат түгел, хеҙмәт илдә аҡса менән баһалана. Бәй, шулай икән, ниңә «Аманат» концерттары бушлай ҡуйыла? Халыҡтың «ауыҙын асһа, үпкәһе күренер» заманаһы үткән бит. Етмәһә, был ҡәҙерле кешеләр — студенттар. Дәртләндерергә кәрәк ине үҙҙәрен.

Оркестранттар шул тиклем йөрәкһеп китә уйнағанда, хатта йырсының тауышын күмеп ташлайҙар. Шунлыҡтан йыр һүҙҙәре тамашасыға аңлашылып бөтмәй. Тимәк, артабан тауышты солист йырлағанда баҫа төшерәгә кәрәк, уны самаһыҙ шалтор-шолтор күмеп китмәһен.

Конферансье ла (үҙҙәре үк алып баралар), һәр йырҙы уйнар алдынан уның тарихын һөйләп алған Роберт та, микрофон алдында ҡабаланмай, айырым-асыҡ итеп һөйләһен, йәғни дикцияға иғтибар итһендәр ине. Юғиһә, һүҙ аҙаҡтары, иҡектәр йотола, аңлашылып етмәй ҡала.

Һуңғыһы: «Аманат»ҡа еҙә баҫып бейеп йөрөүсе еҙ үкҫә булғанда, ҡайһылай шәп булыр ине.

Хәҙерге 5 баллы билдә системаһы элекке мәҙрәсәләрҙән килә. Шәкертенең яуабынан бик тә ҡәнәғәт ҡалған мөғәллим, «афарин 5», йәки «афарин 4» тип билдә ҡуйыр булған. Миңә ҡалһа, БДУ уҡытыусыһы Ҡолшәриповлекцияһына, уның юлдаштары — «Аманат» ағзаларының илаһи моңло, үҙенсәлекле концертына «Афарин 5» баһаһы ҡуям.

Йәшәй Ишмулла ҡурай мәктәбе!

З. ҠАШҠАРОВ.
Йылайыр районы.

# АТАМАЛАРҘА ХАЛҠЫМ ТАРИ...

1.

СТӘРЛЕТАМАҠ районының Талас ауылын төньяҡтан Аҫауйылға һуғарһа, түбәнге осонең төньяҡ-көнсығышында бейек кенә Тәрәнсоҡор тауҙары теҙмәһе ята. Улар өсәү. Ҡарттарҙың әйтеүенә ҡарағанда, бынан йөҙ йыллар элек был тауҙарҙы тотошлайы менән урмандар ҡаплаған булған. Беҙ, һуғыш алды малайҙары, уларҙың ҡалдыҡтарын ғына хәтерләйбеҙ: ул саҡта Тәрәнсоҡор һырттарында бурһыҡтар ояла, ҡуян, төлкө күп була торғайны, хатта бер күлендә өйрәктәр бала сығарғаны хәтерҙә...

Хәҙер тауҙар башы ялан-ғасланып ҡалды: һуғыш мәлендә ундағы ағастарҙы ҡырҡып, санаға тейәп, түбәнгә табан ауылға алып төшөүе еңел ине...

Ә һуғыштан һуңғы йылдарҙа ул тауҙарҙа ҡалған урманда көтөү көтөп, үҫентеләре лә ҡоротолғас, төпһәләрен дә төпләп алып яғып бөттөк...

Атайым ул тауҙар әргәһенән ҡайҙа шишмәлек, күләүек, ҡайҙа кемдең умарталығы, атаулы ағасы булыуын әйтә, төрлө риүәйәттәр һөйләй торғайны.

Тәрәнсоҡор тауҙарының иң арғыһы, күрше Ҡырмыҫҡалы ауылына бара торған юлдың үткән өлөшө, Ҡарасағыл* тауы тип йөрөтөлә. Ана шул Ҡарасағыл тауы әргәһенән үткәндә атай миңә бер нисә мәртәбә:

— Улым, был тауҙа борон заманда алтын ҡаҙғандар, хәҙер юҡ, ҡалғаны йәш икән, әле өлгөрөп етмәгән, тигәйне.

Йылдар үтте, үҙе үлеп киткәс, атай һүҙе лә онотолғайны инде. Үҙем ауылда уҡытыусы булып эшләй башлағас, яҙ-йәй көндәрендә балалар менән йыш ҡына экскурсияға сыға торғайныҡ. Шундай бер сәфәрҙә Ҡарасағыл тауы артында ятҡан Күмгәк (Көнгәк) урманына кергән ерҙә виҙәйҙер ҡара таштар табып ҡайттыҡ. Беҙ уларҙы Өфөләге Көньяҡ Урал территориаль геология идаралығына ебәргәс, йәйге экспедицияға китеп барыусы бер төркөм геологтар килеп төштө.

Мин белгестәрҙе теге ҡара таштар табылған ергә алып барҙым. Бер геолог, тирәяғына ҡаранып, сүкеше менән бер-ике ҡараташты ватҡылаңы ла:

— Былар тимер иреткәндә барлыҡҡа килгән шлак, ә рудаһын ана теге тауҙан алғандар, — тип Ҡарасағыл тауының һыртына күрһәтте..

Геологтар үҙ юлына китте, мин Ҡарасағыл тауына атланым. Барғас, теге боронғо шахталарҙан сығарылған тупраҡ өҫтөндә ятҡан ҡараһыу-көрән төҫтәге тимер рудаһы ватыҡтарын таныуы ауыр булманы...

Аҙаҡтан ҡара металлургия тураһында уҡығанда, ике нәмәгә иғтибар иттем: берепе — тәүге металлургтар тимер рудаһын киртеп-аҡтарып алғандар ҙа, шуны күректәр ярҙамында өрҙөрөп, утта ҡыҙҙырып сүкегәндәр. Руда кисәге ҙур булһа, балта, оҙон хәнйәр, кескәйерәктәренән уҡ, һөңгө башағы, бысаҡ килеп сыҡҡан. Хәҙерге терминология менән әйтһәк, был — руданы туранан тура ҡайтарып тимер-ҡорос алыу ысулы, тип атала. Икенсе төрлө, руданы сейләй эшкәртеү (сыродутный) ысулы тип тә әйтәләр. Африканың ҡайһы бер ҡәбиләләре XX быуатта ла ошо ысул менән ҡорал яһағандар. Яҙыусы Булат Рафиҡовтың «Ҡараһаҡал» романында, башҡорттарҙың, карателдәрҙән ҡасып, тау ҡыуышында ҡорал сүкеүҙәре ошо технология менән эшләнгән булырға тейеш...

Был ысул менән ҡорос алыу бик ауыр хеҙмәт һәм ҙур оҫталыҡ талап итһә, ябайлығы менән дә айырылып тора.

Ә беҙҙең Ҡарасағыл тауы рудаһынан инде тимер ереткәндәр.

...Металлургия тарихында, ғәҙәттә, тәүге домнаны XVI быуатта Англияла төҙөгәндәр, тиҙәр... Ә бына «Археология СССР»* китабында Волга буйы болғарҙарында X—XII быуаттарҙа металлургияның үҫеүе яҙылған.

Бәлки шулайҙыр...

Тик бына ошо шлак табылған ерҙән йөҙ-ике йөҙ метр алыҫлыҡта ғына, Күмгәк (Көнгәк) урманында һуғышҡа тиклем ҡырағай алмалар үҫә торғайны.

Ҡырағай алмалар... Ботаниктар алмағастың тыуған ерен — Урта Азия, Памир итәктәре, тип әйтер. Ә нишләп бында, беҙгә, Көньяҡ Уралға килеп сыҡҡан һуң улар? Тимәк, сүкеүселәрҙең ошо тирәлә генә төйәктәре булған... Ә үҙҙәре Урта Азия менән бәйләнештә торған, бәлки шунан килгәндер. Ҡырғыҙстандағы Талас тауҙары тикмәгә генә шулай аталмайҙыр бит (өлкәһе, ҡалаһы ла шулай атала), беҙҙең ауылдың исеме лә шулай ҙа баһа... Шул исемле йылға, Талас тауҙарында башланып, Ҡаҙағстанға ла барып сыға...

Башҡа төрки халыҡтарҙа Талас атамаһы осрамай, буғай.

Ауыл легендаһы буйынса Талас ҡарт Кесе Табын ырыуынан булған, тик тарихта икенсе Меркетле ырыуының яҙмышы ла билдәле. Улар ҡасандыр Монголияла йәшәп, Тимучкин* — Сыңғыҙхан власть башына ултырғас, бота ырыуҙары менән ҡасып китеп, Урта Азия аша беҙҙең яҡтарға килеп сыҡҡан Шумер ҡәбиләһе кешеләренә ҡушылып, аҙаҡ башҡорттоң иң ҙур ырыуҙарының береһе — Меркетле ырыуын барлыҡҡа килтергәндәр бит. (Меркетле ырыуы төйәге Ауырғазы йылғаһы буйы, Өршәктең урта ағымы булһа, Ауырғазы Ҡарамалыһы — Меркетле волосы үҙәге булып торған).

Шулай ҙа Таласҡа ҡайтайыҡ әле. 1983 йылдың йәйендә, хәҙерге «Йондоҙ» колхозы идараһы бинаһынан юл аша ғына торлаҡ йортҡа нигеҙ ҡаҙғанда боронғо ҡурғанға тап булалар. Өфөнән, Тарих, тел һәм әҙәбиәт институтынан беҙҙең саҡырыу буйынса килгән ғалим-археолог Б. Агеев, был курганды ҡаҙып, күп кенә боронғо ҡәберлектәр, көршәктәр тапты. Аҙаҡ был Талас курганы тураһында Мәскәүҙең Археология журналында ла баҫылғайны. Агеевтың аҙаҡ яҙып сығыуынса, был курган бынан 3000—3500 йылдар элек йәшәгән Иран-төрки телле Савромат ҡәбиләһе кешеләренеке булыуын әйтте. Тик ул ҡәберлектәрҙә ҡорал табылманы. Ә бына уға тиклем Талас ауылы баҫыуҙарында, картуф баҡсаһын һөргәндә, төрлө формалағы хәнйәрҙәр табылып, Талас урта мәктәбенең крайҙы өйрәнеү музейына тупланды. Археолог Исмәғилев**, улар менән ҡыҙыҡһынып, үҙенең фәнни хеҙмәттәрендә ошондай ҡоралдарҙың Ағиҙел йылғаһының һул яҡ ярында Стәрлетамаҡтан (Талас та шунда керә) Ағиҙел тамағына ҡәҙәр осрауын яҙа. Уларҙың йәше лә юғарыла әйтелгән ҡәберлектәргә ҡарағанда бер мең йылға кәмерәк...

Бынан тыш, колхоздың беренсе бригадаһының ат аҙбарҙары әргәһендә 1960 йылдың көҙөндә табылған Алан ҡәбиләләренең ике ҡәберлеген дә өҫтәргә мөмкин. Уларҙың баш һөйәктәре оҙонса булыуын күреп, бер колхозсы:

— Эт башы бит, кешелә ошондай баш буламы ни? — тигәс, унда табылған көршәктәрҙе, баш һөлдәһен онтап бөткәйнеләр. Шуға ла был асыш археология фәнендә теркәлмәй юғалды. Ә бынан ике йөҙ метрҙар самаһы алыҫлыҡта ятҡан ҡалҡыулыҡты һуғышҡа тиклем бабайҙарҙың «Иҫке ауыл урыны» тип атауҙары хәтерҙә... Унда тирәҫлек ҡалдыҡтарын, тәүге мал аҫыраусыларҙың төйәге булыуы шөбһәһеҙ. Тик был боронғо төйәк тә Талас ауылыныҡы түгел буғай, сөнки ауылыбыҙҙың юғары осо Иҫке Талас тип атала...

2.

ТАЛАС ауылынан төньяҡта, Ҡарасағыл, Тәрәнсоҡор тауҙарынан тәпәшерәк бейек тауҙары һуҙыла. Ул тауҙар тураһында халыҡ-

* — Ҡарасағыл — боронғо теркисә — сағыл таш була. (Ҡараташ тауы).

* — Археология СССР, 220-се бит.

* — Сыңғыҙхан — ҡушамат, үҙ исеме — Тимучкин булған.

** — Исмәғилов — хәҙерге көндә Ҡаҙағстанда, археология буйынса фәнни хеҙмәткәр.

# Әманәт

# АТАМАЛАРҘА — ХАЛҠЫМ ТАРИХЫ

ярҙамында өрҙөрөп, утта ҡыҙҙырып сүкегәндәр. Руда кисәге ҙур булһа, балта, оҙон хәнйәр, кескәйерәктәренән уҡ, һөңгө башағы, бынән уҡ, һөңгө башағы, быһан килеп сыҡҡан. Хәҙерге терминология менән әйтһәк, был — руданы туранан тура ҡайтарып тимер-ҡорос алыу ысулы, тип атала. Икенсе төрлө, руданы сейләй эшкәртеү (сыродутный) ысулы тип тә әйтәләр. Африканың ҡайһы бер ҡәбиләләре XX быуатта ла ошо ысул менән ҡорал яһағандар. Яҙыусы Булат Рафиҡовтың «Ҡараһаҡал» романында, башҡорттарҙың карателдәрҙән ҡасып, тау ҡыуышында ҡорал сүкеүҙәре ошо технология менән эшләнгән булырға тейеш...

Был ысул менән ҡорос алыу бик ауыр хеҙмәт һәм ҙур оҫталыҡ талап итһә, ябайлығы менән дә айырылып тора.

Ә беҙҙең Ҡарасағыл тауы рудаһынан инде тимер иреткәндәр.

...Металлургия тарихында, гәҙиттә, тәүге домнаны XVI быуатта Англияла төҙөгәндәр, тиҙәр... Ә бына «Археология СССР»* китабында Волга буйы болғарҙарында X—XII быуаттарҙа металлургияның үҫеүе яҙылған.

Бәлки шулайҙыр...

Тик бына ошо шлак табылған ерҙән йөҙ-ике йөҙ метр алыҫлыҡта ғына, Күмгәк (Көнгәк) урманында һуғышҡа тиклем ҡырағай алмалар үҫә торғайны.

Ҡырағай алмалар... Ботаниктар алмағастың тыуған ере — Урта Азия, Памир итәктәре, тип әйтер. Ә нисек бында, беҙгә, Көньяҡ Уралға килеп сыҡҡан һуң улар? Тимәк, сүкеүселәрҙең ошо тирәлә генә төйәктәре булған... Ә үҙҙәре Урта Азия менән бәйләнештә торған, бәлки шунан килгәндер. Ҡырғыҙстандағы Талас тауҙары тиккәгә генә шулай аталмайҙыр бит (өлкәһе, ҡалаһы ла шулай атала), беҙҙең ауылдың исеме лә шулай ҙа баһа... Шул исемле йылға, Талас тауҙарында башланып, Ҡаҙағстанға ла барып сыға...

Башҡа төрки халыҡтарҙа Талас атамаһы осрамай, буғай.

Ауыл легендаһы буйынса Талас ҡарт Кесе Табын ырыуынан булған, тик тарихта икенсе Меркетле ырыуының ҡаҙмышы ла билдәле. Улар ҡасандыр Монголияла йәшәп, Тимучин* — Сыңғыҙхан власть башына ултырғас, бөтә ырыуҙары менән ҡасып китеп, Урта Азия аша беҙҙең яҡтарға килеп сыҡҡан Шумер ҡәбиләһе кешеләренә ҡушылып, аҙаҡ башҡорттоң ҙур ырыуҙарының береһе — Меркетле ырыуын барлыҡҡа килтергәндәр бит. (Меркетле ырыуы төйәге Ауырғазы йылғаһы буйы, Өршәктең урта ағымы булһа, Ауырғазы, Ҡарамалыһы — Меркетле волосы үҙәге булып торған).

Шулай ҙа Таласҡа ҡайтайыҡ әле. 1983 йылдың йәйендә, хәҙерге «Йондоҙ» колхозы идараһы бинаһынан юл аша ғына торлаҡ йортҡа нигеҙ ҡаҙғанда боронғо курғанға тап булалар. Өфөнән, Тарих, тел һәм әҙәбиәт институтынан беҙҙең саҡырыу буйынса килгән ғалим-археолог Б. Агеев, был курғанды ҡаҙып, күп кенә боронғо ҡәберлектәр, көршәктәр тапты. Аҙаҡ был Талас курғаны тураһында Мәскәүҙең Археология журналында ла баҫылғайны. Агеевтың аҙаҡ яҙып сығыуынса, был курған бынан 3000—3500 йылдар элек йәшәгән Иран-төрки телле Савромат ҡәбиләһе кешеләренеке булыуын әйтте. Тик ул ҡәберлектәрҙә ҡорал табылманы. Ә бына уға тиклем Талас ауылы баҫыуҙарында, картуф баҡсаһын һөргәндә, төрлө формалағы хәнйәрҙәр табылып, Талас урта мәктәбенең крайҙы өйрәнеү музейына тупланды. Археолог Исмәғилев**, улар менән ҡыҙыҡһынып, үҙенең фәнни хеҙмәттәрендә ошондай ҡоралдарҙың Ағиҙел йылғаһының һул яҡ ярында Стәрлетамаҡтан (Талас та шунда керә) Ағиҙел тамағына ҡәҙәр осрауын яҙа. Уларҙың йәше лә юғарыла әйтелгән ҡәберлектәргә ҡарағанда бер мең йылға кәмерәк...

Бынан тыш, колхоздың беренсе бригадаһының ат аҙбарҙары эргәһендә 1960 йылдың көҙөндә табылған Алан ҡәбиләләренең ике ҡәберлеген дә өҫтәргә мөмкин. Уларҙың баш һөйәктәре оҙонса булыуын күреп, бер колхозсы:

— Эт башы бит, кешелә ошондай баш буламы ни? — тигәс, унда табылған көршәктәрҙе, баш һөлдәһен онтап бөткәйнеләр. Шуға ла был асыш археология фәнендә теркәлмәй юғалды. Ә бынан ике йөҙ метрҙар самаһы алыҫлыҡта ятҡан ҡалҡыулыҡты һуғышҡа тиклем бабайҙарҙың «Иҫке ауыл урыны» тип атауҙары хәтерҙә... Унда тирәҫлек ҡалдыҡтарын, тәүге мал аҫыраусыларҙың төйәге булыуы шәһәҙәт... Тик был боронғо төйәк тә Талас ауылыныҡы түгел буғай, сөнки ауылыбыҙҙың юғары осо Иҫке Талас тип атала...

## 2.

Талас ауылынан төньяҡта, Ҡарасағыл, Тәрәнсоҡор тауҙарынан төпәшерәк Әбей тауҙары һуҙыла. Ул тауҙар тураһында халыҡта бындайыраҡ легенда һаҡланған.

...Ҡасандыр, борон заманда, бер хандың баҫҡынсылары башҡорт иленә баҫып ингәс, ауылдың ир-егеттәре яуға киткән. Төйәктә ҡалған ҡатын-ҡыҙ, бала-саға зар илашып һыҡтаған мәлдә, бер өлкән йәштәге ҡатын, бала-сағаны, башҡаларҙы үҙ эргәһенә йыйған да:

— Илашып ултырыр мәл түгел, бөгөнмө, иртәгәме, баҫҡынсылар яуы килеп сығып, бөтәбеҙҙе лә ҡол, улдарыбыҙҙы харап итерҙәр. Шуға күрә ауылды ҡалдырып торайыҡ, — ти.

Ул ике үҫмерҙе саҡырып ала ла, нисек итеп юл яҙлыҡтыра-яҙлыҡтыра, ауылдан төньяҡта ятҡан ҡара урмандар уртаһындағы тауҙарға барырға юл өйрәтә.

Йәш егеттәр, үҫмерҙәр башта малдарҙы Аҫау йылғаһы буйлап Ҡарасағыл тауы итәгенә әйҙәйҙәр. Унан Күмгәк урманы менән ике аралағы үҙәндән Ташбашы яланына үтәләр, аҙаҡ Көкеребүләк соҡоро буйлап әлеге тауҙар итәгенә барып сығалар. Малайҙар кислотеп был тауҙар араһына килеп еткәндә, ундағы аҡланда ваҡытлы йәйләү ҡоролған була инде. Ул тауҙың итәгендә һалҡын шишмә урғылған, ауыл яҡлап ҙур бер күл йәйрәп ятҡан, унан алыҫ түгел бәрҙе, шамбыға бай Тирәкле йылғаһы ағып ауыл яғына үткән. Ғөмүмән, ҡатын-ҡыҙға ла, малай-шалайға ла төйәктә эш табылған. Ас та ултырмағандар, тик тә тормағандар. Ара-тирә берәм-һәрәм генә ауылға ҡайтып, күҙ ҡолаҡ булып килгәндәр.

Тик ирҙәр ҡайтмаған да ҡайтмаған. Ҡатын-ҡыҙ Тирәкле туғайында, аҡландарҙа бесәнен сапҡан, күбә-кәбән һалған, малдарға япраҡ көлтәһе бәйләгән, еләк-емешен йыйған, көҙгә ҡышҡа әҙерләнгән.

Көҙ еткәс, йәйге ҡыуыштарҙа һалҡынайта башлаған. Тиктормаҫ малайҙарҙың береһе:

— Инәй, инәй! Бында бит оло ғына тау ҡыуышы бар, уның эйәһе юҡ буғай, беҙ малайҙар менән инеп ҡарағаныбыҙ бар, — тип хәбәр һала.

Ҡатын бик аптырамай, йылмая ла:

— Бында, әлегә түҙерлек булғас, өндәшмәгәйнем, унда ҡыҫығыраҡ була инде булыуын, — тип шул кисте үк өлкән ҡатындар, бала-саға тау ҡыуышына инеп йоҡлай башлайҙар. Тик оҙаҡҡа түгел, бер көндө иртән таң һыҙылып килгән мәлдә, тауҙарҙы бер оран яңғырата:

— Оһо-һо, йоҡо эйәләре, торοғоҙ, беҙ ҡайттыҡ!

Тороп сыҡһалар һаҡал-мыйыҡ баҫҡан һыбайлы ирҙәр ҡыуыш итәгендә торалар, тауҙар:

— Беҙҙ ҡайттыҡҡ! — тип шаңдаулай, әйтерһең, улар ҙа шатлана ине.

Ир-ат яуҙан ҡайтҡас, иҫән ҡалғандары донъя көтөп алып китәләр.

Ә был инәй ҡартайғас та шул тауҙар итәгенә, Тирәкле буйына еләк-емешкә, баланына йөрөгән, дарыу үләндәре, тауҙар һыртындағы урмандан сәтләүек йыйған был тауҙар яғына эҙен һыуытмаған.

Аҙаҡ ул тауҙарҙың ҡыуышлығын «Әбей тауы» тип атар булғандар.

Яуҙар, яуҙар... Башҡорт еренә сабауылдар XVI быуат урталарына тиклем, унан һуң да Нуғай хандары тарафынан яһалып торған.

Ә Ҡарасағыл тауынан алған руданан ҡорал сүкегәндәр. Дөрөҫ, атай әйткәнсә «алтын» ҡаҙмағандар, шулай ҙа беҙҙең тирәлә, Ағиҙелдең һул яҡ ярында тимер рудаһы алтын бәрәбәренә йөрөгән. Ә ҡорал йән һаҡлаған, кешене яуҙа көслө иткән...

Уҙған яҙ, мәктәптә һуңғы 3 йыл эшләгәндә, тағы бер экскурсия уҙғарҙым — 9 класс уҡыусыларына ауылыбыҙ тарихына ҡағылышлы урындарҙы күрһәтеп, ата-бабалан ишеткәнде һөйләп, тауҙар-үҙәндәр менән таныштырып йөрөнөм. Юғарыла әйтелгән иҫке шахта урындарында булдыҡ (хәҙер улар ете ерҙә табылды), балалар коллекцияларҙа ғына күргән көрән тимер рудаһын үҙ тауынан табып һоҡланды. Шунда мин Ҡарасағыл яғына ымлап:

— Анау тау нисек атала? — тип һорағас, бер нисә бала ғына яуапланы. Ә инде Аҫауҙың арғы яғында ятҡан Кәзә ҡыуағы, Ҡырҡыуаҡ йырындарына күрһәткәс, ҡулбаштарын ғына һелкетеп ҡуйҙылар...

Атайҙың һөйләүенә ҡарағанда Талас ерҙәрендә ул бәләкәй саҡтарҙа алты-ете күл булһа, хәҙер берҙән-бер Кәрәҫке күле тороп ҡалды, ул да ҡасандыр урмандар эсендә ултырған булһа, хәҙер урман уның ярҙарынан бер нисә йөҙ метрға «сигенгән». Шундай уҡ хәл Ҡарасағыл тауы итәгендәге «Рәхмәтулла ҡарт»тың, ауылда күп ғаиләләргә исем биргән бабайҙың, алты ҡоласлы өс йөҙ йыл йәшәр тирәге лә яңыраҡ ҡороно, шул тирәк менән тау араһында ятҡан боронғо күл дә күптән юҡ. Шундай уҡ оло күл Әбей тауы итәгендә, тағы бер нисә урында булған. Уларҙың баҫыу уртаһына тура килгәндәре күптән һөрөлөп ташланған, ҡайһылары көтөүлектәр булып киткән...

Ер-һыу атамалары... Ауылымдың һәр бер тауы, үҙәне, урман-ҡулҡаһы, инеш-шишмәһе исемһеҙ түгел. Бөтәһендә лә ауылым халҡы тарихы. Ул атамалар быға тиклем быуындан-быуынға, шәжәрә кеүек, бирелеп килде.

Тик һуңғы йылдарҙа, урман-шишмәләр ҡороғас, ҡыуаҡлыҡтар урынында йырындар барлыҡҡа килеп, улар исемһеҙ ҡала башланы. Элекке һәр бөгөлдөң үҙенең атамаһы булып, хәҙер былар юғала, айырыуса йәштәр күңеленән юйыла бара.

Был хәлдең тамыры, минеңсә, ерҙең хужаһы булмауҙан килә. Ата-бабаһы быуаттар буйы ошо ерҙә йәшәгән ауыл балалары ла үҙҙәрен хужа итеп тоймайҙар, килмешәктәрҙәй уй-фекер йөрөтәләр.

Атайҙың: «Ер ҡартая, балам, ер ҡартая», — тигәне хәтергә төшә.

Үҙебеҙ ҡартайбыҙ түгелме һуң? Үҙебеҙ!

В. И. Лениндың: «Үткәне булмаған халыҡтың киләсәге юҡ», — тигәнен уйлаһаң, тағы ла тәрән уйҙарға батаһың.

Юҡ, онотмайыҡ ер-һыуыбыҙ атамаларын! Улар ҙа ата-баба ҡан түгә-түгә яҡлаған, халҡыбыҙҙың көнкүрешен, батырлығын, уның әрнеүҙәрен дә, шатлығын да сағылдырған тарихи ҡомартҡылар бит.

Үткәнде онотмайыҡ, юғиһә ул беҙгә таш менән атыр...

**Ә. ӘҺЛИУЛЛИН.**
Стәрлетамаҡ районы.

* — Археология СССР, 220-се бит.

* — Сыңғыҙхан — ҡушамат, үҙ исеме — Тимучин булған.

** — Исмәғилов — хәҙерге көндә Ҡаҙағстанда, археология буйынса фәнни хеҙмәткәр.

• Яңы китап сыҡты

# ӘҘӘБИӘТЕБЕҘҘЕҢ ҮТКӘНЕ

Тыуған әҙәбиәтебеҙҙең тамырҙарын, үткәндәге ижади эҙләнеү юлдарын һәм мөһим ҡаҙаныштарын байҡау йылдан-йыл тәрәнәйә бара. Башҡортостан фәнни үҙәгенең Тарих, тел һәм әҙәбиәт институты һуңғы йылдарҙа ошо йүнәлештә күп кенә эш башҡарҙы. Хәҙер әҙәбиәтебеҙҙең тарихына арналған бер нисә йыйынтыҡ донъя күрҙе инде. Ғәҙәттә, институт ғалимдары тарафынан әҙерләп сығарылған был йыйынтыҡтар дөйөм әҙәби процестың теге йәки был осорон конкрет бер проблема менән бәйләп, төрлө яҡлабыраҡ өйрәнеүгә арнала, тематик йүнәлешле булыуҙары менән айырылып тора. Күптән түгел донъя күргән «XIX быуат башҡорт әҙәбиәте тарихынан» (Өфө, 1989. Төҙөүсеһе һәм редакторы — филология фәндәре кандидаты Рәшит Шәкүров) тигән йыйынтыҡ та ошондай уҡ принцип буйынса төҙөлөп, унда тупланған мәҡәләләр, материалдар ун туғыҙынсы быуат башҡорт әҙәбиәтенең мөһим үҙенсәлектәрен шул осорҙа Башҡортостандағы ижтимағи һәм эстетик фекер үҫеше менән бәйләп яҡтырта. Шуның менән бергә ауыҙ-тел ижадының күренекле өлгөләре, рус-башҡорт әҙәби бәйләнештәре лә тикшерелә.

Йыйынтыҡта XIX быуат башҡорт әҙәбиәте тураһында байтаҡ ҡына мөһим фекерҙәр әйтелә, бөгөнгө уҡыусыға билдәле булмаған факттар килтерелеп, күп кенә материалдар тәүге тапҡыр фәнни әйләнешкә индерелә. Филология фәндәре кандидаты Зәйтүнә Шәрипованың мәҡәләһе, мәҫәлән, ун туғыҙынсы быуатта Башҡортостандағы әҙәби хәрәкәт тураһында ҡыҙыҡлы мәғлүмәттәргә бай.

Исемдәре уҡыусыларға яҡшы таныш булған ғалимдар Суфиян Сафуанов, Салауат Ғәлин, Рәшит Шәкүров, Миңлеғәли Наҙерғоловтарҙың хеҙмәттәрендә иһә Мифтахетдин Аҡмулла, Мөхәммәтсәлим Өмөтбаев, Ғәли Соҡорой кеүек күренекле мәғрифәтсе-әҙиптәрҙең ижади эшмәкәрлегенең быға тиклем билдәле булмаған, йә аҙ өйрәнелгән өлкәләре яҡтыртыла. С. Сафуановтың «Мөхәммәтсәлим Өмөтбаев һәм рус әҙәбиәте» тигән мәҡәләһендә яҙыусы, ғалим М. Өмөтбаев ижадына рус әҙәбиәтенең йоғонтоһо һәм ун туғыҙынсы быуатта башҡорт-рус әҙәби культура бәйләнештәрен үҫтереүҙә был күренекле шәхес эшмәкәрлегенең әһәмиәте хаҡында һүҙ барһа, С. Ғәлин, «Аҡмулла һәм халыҡ ижады» тигән эшен атаҡлы шағир ижадының ерлеген тикшереүгә арнаған. Йәш ғалим М. Наҙерғоловтың «Ғәли Соҡорой мәктүбтәре» исемле мәҡәләһе башҡорт әҙәбиәтенең бөтөнләй тиерлек өйрәнелмәгән тармағын — эпистоляр әҙәбиәт ҡомартҡыларын тикшереүгә бағышланған. Атап әйткәндә, ул XIX быуатта йәшәгән шағир, ғалим, мәғрифәтсе Ғәли Соҡоройҙоң беҙҙең көндәргәсә һаҡланып ҡалған хаттарын ғилми-әҙәби күҙлектән тикшерә. «Хәҙерге ваҡытта СССР Фәндәр академияһы Урал бүлеге Башҡортостан ғилми үҙәгенең архивында һәм Ҡазан дәүләт университеты китапханаһының Көнсығыш ҡулъяҙмалары секторында һаҡланған был хаттар Ғ. Соҡоройҙоң тормош-көнкүреш, социаль хәлен һәм ижади бәйләнештәрен, шулай уҡ XIX быуаттың икенсе яртыһындағы башҡорт йәмғиәтенең торошона бәйле ҡайһы бер мәсьәләләрҙе өйрәнеүҙә ҡиммәтле сығанаҡ булып хеҙмәт итә ала», — тип күрһәтә тикшереүсе.

Филология фәндәре кандидаты Мирас Иҙелбаевтың «XIX быуат башҡорт әҙәбиәтендә фольклор нигеҙендә тыуған эпик хикәйәттәр» тигән мәҡәләһендә башҡорт халҡының революцияға тиклемге киң эпик ҡомартҡылары — «Ҡуҙыйкүрпәс» һәм «Зөһрә менән Алдар» тигән әҫәрҙәре тураһында һүҙ бара. Билдәле булыуынса, «Ҡуҙыйкүрпәс» үткән быуатта уҡ әҙәбиәтсе, фольклорсы ғалимдар араһында киң билдәлелек алған булһа ла, «Зөһрә менән Алдар» русса тәржемә ителгән ҡулъяҙма хәлендә генә беҙҙең көндәргәсә һаҡланып ҡалып, фәнни әйләнешкә тик һуңғы йылдарҙа ғына индерелгәйне (Ҡарағыҙ: Башкирское народное творчество. 1-се т., Эпос. Уфа. 1987).

Ғ. Ҡунафиндың «XIX быуаттың беренсе яртыһындағы башҡорт ауыҙ-тел әҙәбиәте» исемле эшендә үткән быуатта халыҡ араһында телдән таралған әҙәби ҡомартҡылар тикшерелә. Һүҙ сәнғәтенең был үҙенсәлекле төрө халыҡтың тарихы, тормошо, көнкүреше, художество-эстетик традициялары менән тығыҙ бәйләнгән. Автор ошондай әҫәрҙәр ижадсыларының — ҡобайырсы, ҡурайсы һәм йырсы сәсәндәрҙең, сәсән-шағирҙарҙың эшмәкәрлегенә байҡау яһай, уларҙың демократик йүнәлештәге әҙәбиәт үҫешенә ныҡлы этәргес биреүен күрһәтә.

Филология фәндәре докторы, профессор Ғайса Хөсәйеновтың ун туғыҙынсы быуат аҙағындағы тәүге драматургик тәжрибәләр, башланғыстар хаҡындағы мәҡәләһе лә китап уҡыусыларҙа ҙур ҡыҙыҡһыныу уятыр, тип ышанғы килә. Тарих фәндәре кандидаттары Инга Гвоздикова һәм Әнүәр Әсфәндиәров әҙерләгән «Михаил Михайловтың һәм Әлмөхәмәт Ҡыуатовтың башҡорттар тураһындағы публицистик хеҙмәттәре» тигән тарихи-әҙәби характерҙағы мәҡәләләре шул осорҙағы халыҡ тормошоноң социаль-ижтимағи шарттары тураһындағы ҡараштарҙы артабан байытасаҡ.

Ҡыҫҡаһы, йыйынтыҡҡа ҙур фәнни әһәмиәткә эйә булырҙай мәҡәләләр һәм материалдар тупланған. Уларҙан XIX быуаттағы башҡорт әҙәбиәте тураһында шаҡтай киң мәғлүмәт алырға мөмкин. Китап әҙәбиәт белгестәре, студенттар һәм уҡытыусылар өсөн генә түгел, әҙәбиәт тарихы менән ҡыҙыҡһыныусы киң масса уҡыусылар өсөн дә файҙалы һәм ҡыҙыҡлы буласаҡ.

Тик шуныһы үкенесле: ошондай йыйынтыҡтың тиражы бик бәләкәй — 500 дана ғына. Халыҡтың үткәненә, тарихына ҡыҙыҡһыныу арта барған хәҙерге осор өсөн был бик аҙ, әлбиттә.

**Ғ. БУЛӘКОВА,**
Тарих, тел һәм әҙәбиәт институты әҙәбиәт бүлегенең кесе ғилми хеҙмәткәре.

# БЕҘҘЕ НИМӘ КӨТӘ?

Беҙ көндән-көн алға ынтылабыҙ, тормошобоҙҙо яҡшыртырға тырышабыҙ. Киләсәккә күҙ төбәгәндә, үткәндең кәрәге лә юҡ кеүек. Ләкин беҙ киләсәккә юлды үткәнебеҙҙе һәр саҡ иҫтә тотоп, хәҙергегә таянып, ярырға тейешбеҙ.

Тик ул тейеште һәр саҡ тейешлесә ҡулланабыҙмы икән? Телебеҙҙең хәле хәүеф тыуҙыра. Ни өсөн быуаттар буйы йәшәп, үҫеп килгән телебеҙ онотола бара? Башҡорт теле лә бит бөтә донъя культураһының бер өлөшө!

Халыҡтың көнкүреш тәжрибәһе лә онотола. Башҡорттарҙың борон-борондан сәй яратҡанын белмәгән кеше юҡтыр. Ә бына йәш мәтрүшкәне бәһертеп, быҡтырып, киптереп яһалған башҡорт сәйенең рецептын белеүселәр бармы?

Һиҙеп торам, хәҙерге фәнни-техник прогресс заманында кәрәкмәгән нәмә тураһында һүҙ башлағанһың, тип әйтеүселәр ҙә табылыр. Әммә әгәр ҙә беҙ боронғо тәжрибәне һаҡлап ҡалһаҡ, киләсәктә яңынан «велосипед уйлап табыу» менән шөғөлләнмәҫ инек.

Бына тағы бер миҫал. Донъяның бөтә ҡатын-ҡыҙы ла биҙәнергә ярата. Ҡиммәтле йә ҡиммәтһеҙ булһа ла, таштан мәрйендәр, аҡыҡтар, алҡалар эшләүе бик ҡыйын. Йыраҡтан килтерелгән мәрйендәр, ҡортбаштар ҙа, үҙебеҙҙә эшләнгән һәм ситтән килтерелгән көмөш биҙәнеү әйберҙәре лә, таңҡәләр ҙә һәр саҡ етмәй. Бындай хәлдән сығыр өсөн элек башҡорт ҡатындары бик ябай ысул уйлап тапҡандар. Әсегән һөттө сәйгә һалһаҡ, йомшаҡ масса килеп сыға. Шуны төрлө төҫкә, формаға индереп ҡатырып булла. Бына һиңә башҡорт пластмассаһы.

Хәҙерге көндә көнсығыш медицинаһына, практик файҙаһы ҙур булғанлыҡтан, иғтибар арта. Ә бит беҙҙең халҡыбыҙҙың дауалау ысулдарын сағыштырып ҡарағанда, көнсығыш аналогтары аҙ түгел. Яраны уңалтыуҙы тиҙләтеү өсөн — таш-имсәк, ауыҙ боҙолғанда — әсеташ, хатта психотерапия ысулдары... Тик бөтәһе лә иғтибарһыҙ ҡала.

Ишетәһең, күрәһең дә хайран ҡалаһың: ниндәй байлыҡтарҙан баш тартабыҙ! Һәр бер быуын алдында, һәр бер айырым кеше алдында культурабыҙҙы һаҡлау, байытыу, төрлө яҡтан үҫтереү, киләсәк быуынға тапшырыу бурысы тора. Юғиһә, хазиналарыбыҙҙы, тамырынан өҙөлгән ағас кеүек, һулыу көтә. Ундай аяныс хәлгә юл ҡуймайыҡ, рухыбыҙҙы һаҡлап һәм яҡлап йәшәйек.

**Ә. СӘЛИХОВ.**
Стәрлетамаҡ.



Тирмәләрҙән сығып, ашъяулыҡты
Сиҙәмдәргә йәйеп һалайыҡ!..

• Беҙҙең кандидаттар

# ЛАЙЫҠЛЫ ДЕПУТАТ ҺАЙЛАҒЫҘ

Зөфәр Мөхтәр улы Тимербулатовты республика журналистары яҡшы кәңәшсе, оҫта ойоштороусы булараҡ белә. Ул дүрт йыл инде КПСС Өлкә Комитетының матбуғат, телевидение, радио тапшырыуҙары бүлексәһен етәкләй.

Һуңғы йылдарҙа партия, совет органдарында эшләүсе етәкселәргә «бюрократ», «аппаратсы» мөһөрө баҫыу модаға әйләнеп китте. Сер түгел, был ауырыу журналистарға ла ҡағылмай ҡалманы. Тик бындай баһа Зөфәр Тимербулатов өсөн хас булмауын республикала танымаған журналист әҙҙер, моғайын. Сөнки үҙ вазифаһында эшләй башлағандан алып ул редакция коллективтарының ысын яҡлаусыһы булыуын күрһәтте. Газета һәм етәкселәр араһында ниндәй генә аңлашылмаусанлыҡтар килеп тыумаһын, Зөфәр Тимербулатов юғарынан күрһәтмә буйынса түгел, ә йөрәге, намыҫы ҡушҡанса эшләй, дөрөҫлөк өсөн көрәшә. Төрлө кимәлдә лә ул үҙ фекерен белдерә, юғары принциптарына хыянат итмәй, һәр ваҡыт хәҡиҡәтте яҡлай.

Быға тос миҫал булып былтыр киң резонанс тапҡан «Социалистик индустрия» газетаһында баҫылған «Хакимлыҡ» исемле мәҡәләне алырға була. КПСС Өлкә Комитетының элекке бюроһы һәм уның етәксеһе был материалды республика матбуғатында баҫып сығарыуҙы ул ваҡытта ҡәтғи рәүештә тыйҙы. Зөфәр Мөхтәр улына комиссия составында факттарҙы тикшереп, баһа биреү эше йөкмәтелде. Етәкселектә күптәр юғарынан билдәләнгән комиссия, шул уҡ ваҡытта уның эсендә яуаплы «функционер» булыуы мәҡәләләге ғәйепләнеүселәрҙән, башлыса КПСС Өлкә Комитеты етәкселәренән «сүпте» алып ташлауына шикләнмәй. Тик комиссия ғына был ышанысты аҡламай — мәҡәләлә күрһәтелгән факттар дөрөҫ тигән һығымтаға килә. Комиссия тарафынан төҙөлгән белешмәне күп тапҡыр[ҙ]ар төҙәтергә, шымартырға тырышып ҡарауҙар бушҡа була. Зөфәр Тимербулатов принципиаль мәсьәләләрҙе йомшартыуға ҡырҡа ҡаршы сыға, үҙ өҫтөнә ҙур йөктө ауҙарыуҙан ул ҡурҡып ҡалмай.

Был күренеште Зөфәр Тимербулатовтың хеҙмәт биографияһындағы бәләкәй генә бер эпизод тип әйтһәк тә, яңылыш булмаҫ. Сөнки ошондай ҡапма-ҡаршылыҡтар менән уға бер генә тапҡыр йөҙгә-йөҙ осрашырға тура килмәне. Ошондай яуаплы мәлдәрҙә һүҙенә тоғро ҡала белеүе менән Зөфәр журналистар, ижади эшмәкәрҙәр араһында хаҡлы абруй ҡаҙанды ла инде.

Үҙгәртеп ҡороу, билдәлелек, демократияны үҫтереү матбуғаттың да йөҙөн үҙгәртте, уның алдына яңы заман талаптарын ҡуйҙы. Был хәл йәштәр матбуғатына ла ҡағылмай ҡалманы, әлбиттә. БыҒаса «Ленинец»тың тәржемәһе булып ҡына сығып килгән «Ленинсы» газетаһының ерле халыҡтың рухи талаптарына яуап бирмәүе уны үҙаллы газета итеп үҫтереү кәрәклеген күрһәтте. Хужалыҡ иҫәбе, экономика, финанс буталышы осоронда был мәсьәләне хәл итеү бигүк еңелдән булмай сыҡты. Шуға ҡарамайынса, «Йәшлек»те асыу инициативаһы Зөфәр Тимербулатов йөҙөндә ышаныслы ярҙамсы тапты. Барлыҡ хәстәрлекте елкәһенә ҡыйыу һалып, Зөфәр төрлө инстанциялар тупһаһын аҙ тапаманы. Өгөтләйһең — өгөтләп, кирелэнгәнен төплө иҫәптәр, дәлилдәр менән ышандырып, халҡыбыҙҙың хыялын тормошҡа ашырыуға үҙенең тос өлөшөн индерҙе. Һеҙҙең бөгөн ҡулығыҙға тотоп, туған телебеҙҙә ошо юлдарҙы уҡып ултырыуығыҙ ҙа уның исеме менән тығыҙ бәйле.

Зөфәр Мөхтәр улы Тимербулатов — үҙе лә журналист. Газета уҡыусыларға ул «Стерлитамакский рабочий» газетаһы биттәрендәге ҡыйыу мәҡәләләре, заводтың күп тиражлы, унан Ишембай районының «Восход» газетаһын редакторлау осоро аша яҡшы таныш. Бөгөнгө көндә лә яуаплы вазифа биләүенә, эшенең тығыҙ булыуына ҡарамай йыш ҡына республика матбуғаты, телевидение, радиоһында принципиаль мәсьәләләр менән сығыш яһай.

Зөфәр Тимербулатов Өфөлә генә түгел, бөтә республика журналистары араһында ла абруйлы етәксе. Шуға ла күпселек СССР Журналистар союзының район ойошмалары РСФСР халыҡ депутатлығына кандидаттар күрһәткәндә уның кандидатураһына туҡталыуы осраҡлы түгел. Тимәк, район журналистары ла Зөфәргә ышана, уны үҙенең яҡлаусыһы итеп таный. СССР Журналистар союзының республика ойошмаһы идараһының пленумында Зөфәр Тимербулатовты бер тауыштан 790-сы Дыуан территориаль округы буйынса РСФСР халыҡ депутатлығына кандидат итеп күрһәтеү ҙә күп нәмә тураһында һөйләй.

Беҙ, журналистар, Зөфәр Мөхтәр улын үҙгәртеп ҡороуҙың алғы сафында барырлыҡ, ил бурыстарын иңендә күтәрерлек кеше итеп күрәбеҙ, һайлаусыларҙы, фекеребеҙҙе хуплап, уның өсөн тауыш бирергә саҡырабыҙ!

Зөфәр Мөхтәр улы Тимербулатовты һайлаусылар үкенмәйәсәк, тип ныҡлы ышаныс белдерәбеҙ.

**«Йәшлек» редакцияһы коллективы.**

---

Һин дә бит Афғанстанға китергә йыйына инең. Әгәр ҙә беҙҙең һалдаттар ҡайтарыла башламаһа, моғайын, һин ысынлап та унда киткән булыр инең. Азамат, һин хәтерләйһеңме икән, юҡмы, һеҙҙән бер йыл алда мәктәпте бөткән Ришат Айыухановты. Афғанстандан уның үле кәүҙәһен ҡайтарҙылар. Батырҙарса һәләк булған. Бөтә микрорайон менән бергә күмдек. Әсәһе, ҡайғыһын күтәрә алмай, аҡылынан яҙған. Әле больницала. Бына бит ҡайһылайыраҡ һынауҙар төштө һеҙҙең быуынға, балаҡайҙар. Ҡ[...]рлы замандың ҡатмар[...] быуынына. Эсеп-иҫереп йөрөп, илдә енәйәт һанын арттырыусылар ҙа һеҙ.

— Мама, илама, бөтәһе лә яҡшы булыр. Мама, һүҙ бирәм!

Юҡ шул, артабан да хәл үҙгәрмәне. Элеккеләй йыш булмаһа ла, кәйефле көндәрең ҡабатланып торҙо. Бөтә ышаныс атайыңда ҡалды. Ҡайтты атайың. Ҡурҡыныс серҙе тиҙ генә асманым. Ҡурҡтым. Ул ҡайтып, икеөс көн үтеүгә, кисен бергәләп кино ҡарап ултырғанда, һин ҡапыл күҙ алдыбыҙҙа иҫерә башланың. Һөйләшеүеңдең рәте китте, ҡарашың ҡотһоҙланды. Йоҡларға ятырға ыңғайланың. Бер ни аңламай ултырған атайыңа йөрәкһеп бөтәһен дә әйтеп бирҙем.

— Күрмәйһеңме ни, улың

алам да кухняға оҫторәйем. Өҫтәл артына ултырам да алдыңа ҡайнар һурпа ҡуям. Ә һин ҡашығыңды алдың да буҫығып иларға керештең.

— Миңә Мәскәүгә уҡырға китергә рөхсәт итмәһәгеҙ, мин юҡҡа сығасаҡмын. Был дуҫтарҙан айырылмаһам...

— Атаҡ, дуҫтарҙан айырылыу өсөн Мәскәүгә тиклем китеү мотлаҡмы?

— Аңлайһыңмы, мама, һеҙ биргән тәрбиә бөгөнгә көнгә ярамай.

— Нисек инде ярамай?

— Бына шулай — ярамай.

— Мәскәүгә китеп, дуҫтарыңдан ҡасып ҡотолһаң да, үҙ-үҙеңдән ҡасып булмай, Азамат.

Атайыңдың асыулы ҡарашы аҫтында һине урыныңа

Зарема ӘХМӘТЙӘНОВА

# СӘҢГЕЛДӘК

(Повестан өҙөк)

ҡурҡыныс ҡиәфәттә даңғырдоңғор музыкаға әүрәп йөрөүселәр ҙә һеҙ, иҫ китмәле ҡаһарманлыҡтар эшләүселәр ҙә һеҙ. Һеҙ, һеҙ... Шундай аңлайышлы һәм аңлайышһыҙ балаларыбыҙ беҙҙең...

Белмәйем, һин Афғанстанға киткән булһаң, мин нисек түҙер инем?! Әле былай сабырлығым етмәй. Африка һине нисек ҡаршы алыр икән? Яңынан астманды ҡуҙғатмаҫмы?

**Күңелкәйҙәрем баламда,**
**Балаҡайым далала.**
**Ниндәй хәбәр килтерҙең,**
**ел?**
**Түгелдер бит алама?**
**Улыма тап булһаң, зинһар,**
**Дауыллап, алма косөн.**
**Сәләмдәремде тапшыр ҙа**
**Иркәлә минең өсөн.**

Бына, улым, һиңә бөгөн сәңгелдәк йыры урынына яңы шиғырым. Мин уны кисә баҡсанан ҡайтҡанда уйланым. Йоматау елдәре бышылданы уны ҡолағыма».

## *Яҙғансы хат, уйла ҡат-ҡат*

«Бер мәлде мәктәптән һуңлап ҡайта башланың, иҫеңдәме? «Ҡайҙа йөрөнөң?» — тигән һорауға: «Бокс түңәрәгендә», «Математика олимпиадаһында» тигән яуаптар ишетелә ине. Ә инде сираттағы ата-әсәләр йыйылышында класс етәксегеҙ Наталья Максимовнаның: «Улығыҙ тәртипһеҙ, дәрестәргә йөрөмәй», — тигән һүҙҙәре ботөнләй һушты алды.

Атайың да ул мәлде ике айға уҡырға киткәйне. Ах, ул саҡтағы үрһәләнеүҙәрем...

Мин үҙ иҫәбемә ике айға ял һорап алдым. Өйҙә ултыра башлағас, күп нәмәләр асыҡлана башланы. Һинең иптәштәрең менән музыка тыңлап, һөйләшеп-көлөшөп көн үткәреүеңде белдем. Кәйеф ҡорор өсөн төрлө таблеткалар ҡапҡылай башлауығыҙҙы белеү, мине бөтөнләй аҡылдан яҙҙыра яҙҙы. Бына нимәнән икән ап-арыу ултырған ерҙән ҡапыл кирелеп-һуҙылып йоҡомһорап китеүҙәрең! Бына ниҙән икән ҡайһы берҙә моңһоҙ-ғәмһеҙ булып йөрөүҙәрең, кискелекте лә ашамай әүенгә китеүҙәрең...

Ул ваҡытта токсикомандар, наркомандар тураһында гәзит-журналдарыбыҙ ләм-мим ине. Хәҙер генә ул барыһы ла асыҡтан-асыҡ.

Ҡый бизрәһенән йоҡо дарыуынан бушаған һауытты тапҡас, бөтәһен дә аңланым. Һушыма килгәндә, күкрәгемде ҡыҫып үкһей инем. Һинең дә төҫөң ҡасҡан. Бер һүҙҙе ҡабатлайһың да ҡабатлайһың:

(Дауамы. Башы 25-се һанда).

токсикоманға әйләнгән, таблеткалар ашай...

Ағарынған атайың һикереп торҙо ла, урыныңдан күтәреп, һине яғалап алды һәм уңлы-һуллы һалып ебәрҙе. Былай ҙа саҡ иҫеңдәге һин карауатыңа осоп барып төштөң. Танауыңдан ҡан китте... Ул төндө мин эргәңдә илап үткәрҙем.

Атайыңдың йоҙроғо һине кайф-кәйефтәрҙән бөтөнләйгә айнытты. Атайһыҙ ул аҫырама, тип юҡҡа ғына әйтмәгәндер халыҡ. Әммә мин әле булһа йоҡоларымдан тертләп уянам. Гәзит-журналдарҙан наркомандар тураһында уҡыйым да шыбыр тиргә төшәм. Атайың тынысланған һымаҡ. Хәйер, ир кеше кисерештәрен тышҡа сығарып бармай инде ул...»

## *Хат башы, яҙ ҡаршы*

«— Мама, ас күҙеңде.

Мин ҡулдарымды күҙҙәремдән алам.

— Ай хоҙайым, балаҡайҙарыма тип кенә бешергән тәмле бутҡаны шул арала кем генә ашап китте икән?

— Бегемот һыпыртты уны, мама, — тиһең һин.

— Минең тәрилкәмде крокодил ялаңы, — ти Ләйсәнем.

— Ниңә генә күҙҙәремде ҡаплап ултырҙым икән, балаҡайҙарым ас ҡалды бит. Ҡайҙан ғына килде икән тағы бегемот менән крокодил?

— Ҡайҙан килһен, Африканан инде.

Минең ысынлап ҡайғырыуымды күргәс, һеҙ тынысландырырға ашығаһығыҙ.

— Юҡ, мам, бегемот ашайым ғына тигәндә, мин унан тартып алып үҙем ашаным.

— Мин дә крокодилға ашатманым.

Был хәбәргә ихлас шатланған булам. Шулай итеп, әкиәт менән аралаш киске аш тамамлана...

Ә хәҙер бына, улым, бала күңелеңдә арбаған әкиәттең геройҙары йәшәгән ысын Африкаға китеп бараһың. Ҡасан ғына хатың килер инде?»

## *Хаттар яҙҙым ултырып*

«Бер тапҡыр һин ләяҡын иҫерек ҡайттың. Ике метрға яҡын буйың сүгеп ҡалған һымаҡ. Ҡулдарың оҙонайып, һәленеп төшкән. Ауыҙың бәлшәйгән. Һинең миңә ят был ҡиәфәтеңде күреп мин шаҡ ҡатам. Шулай ҙа үҙгәрер икән кеше! Атайың һушына килеп, йоҙроҡтарын төйнәгәс, мин дә иҫемә киләм. Атайың менән һинең араға ырғып, үҙеңде ҡултыҡлап

илтеп ятҡырам.

— Мам, сәңгелдәк йыры йырла әле...

— Ҡуй, Азамат, сәңгелдәк йыры — изге йыр ул. Иҫеректәргә йырланмай.

— Ғәфү ит, мама...

Сәңгелдәк... Көндөң үҙәгенә инеп, ҡояш нурҙарында ҡойонғанда, төндөң ҡараһынан ысҡынып, йондоҙҙар менән һөйләшкәндә, мин ҡырҡты тултырған кеше лә, үҙемде гел сәңгелдәктә бәүелгән бала итеп тоям. Еребеҙ — зәңгәр сатырлы сәңгелдәгебеҙҙең яҙмышы хаҡында уйланам. Үҙем бәүелгән изге сәңгелдәккә ике бала һалған әсә булараҡ та уйланам мин...

Һинең кораблең дә — сәңгелдәк. Уйҙарым уның имен-леге хаҡында ла...»

## *Йоҡла, мама, йом күҙеңде...*

«Хәтереңдәме, Азамат, һин бер тапҡыр күҙең күгәреп, күлдәгең йыртылып ҡайтып кергәйнең. Үҙең ишектән үк мине тынысландырырға ашыҡтың:

— Бер ҡыҙыҡайҙы ике хулигандан араларға тура килде.

Һинең арттан уҡ ҡот осҡос ҡиәфәттәге дуҫың Булат күренде. Йөрәгем сәнсеп, күкрәгемә йәбештем.

— Теге ҡыҙҙы өйҙәренә алып барып, әсәһенә тапшырып килдек. Әсәһе врач булып сыҡты, яраларыбыҙҙы эшкәртте, укол һалды...

— Һуң бит...

— Юҡ, һуңламаныҡ, мама, ҡыҙҙы ҡотҡарҙыҡ.

Мин ҡабаланып һеҙҙең ҡанлы күлдәктәрегеҙҙе һалдыра башланым.

— Ҡара төндә йөрөгән шул ҡыҙҙы әйтер инем!

— Улай тимә, мама: үҙеңдең дә еткән ҡыҙың бар.

Мин, иренемде тешләп, ванна бүлмәһенә ыңғайланым. Күлдәктәрегеҙҙе йыуам.

**Дуҫ-иштәрен ҡурсалаған,**
**Яралашып ҡайтҡан улым.**
**Ҡалтыранған ҡыйыуымдың**
**Ҡыҙыу башын һыйпай**
**ҡулым.**
**Улым минән баһа көтә —**
**Әсәй, ти ҙә күҙгә баға.**
**Ә күҙемдән, ни, йәш аға,**
**Эй һин, бала, йөрәк ярам...**

Бына ошо юлдар булып хәтергә килде ул төн. Булатты кейендереп, йыуындырып оҙатҡас, һуң ғына йоҡларға яттыҡ.

— Мама, тыңла, мин һиңә сәңгелдәк йыры йырлайым.

— Ҡуй, Азамат, йырларлыҡ та, тыңларлыҡ та хәлде ҡалдырманың.

— Ә мин барыбер йырлайым. Бына шулай:

**Йоҡла, мама, йом күҙеңде,**
**Әлли бәлли, бәү...»**

● Әхләк темаһына

# ҺАҠ БУЛЫҒЫҘ, КЕШЕЛӘР!

СУД ВАҠЫТЛЫСА кисектерелде. Сөнки дәғүәселәрҙең береһе үҙе килмәне. Улар ике кеше — ағалы-ҡустылы Абдуллиндар. Йәшерәге, Мансуры, район потребителдәр йәмғиәте председателе, олкәне — Мараты, — коопунивермаг директоры.

Улар сауҙалағы етешһеҙлектәрҙе күргәне һәм асырға батырсылыҡ иткәне, халыҡтың ризаһыҙлығын күрһәтергә ынтылғаны өсөн «Хеҙмәткә дан» газетаһын судҡа бирҙе.

Абдуллиндар был юлы ла алышҡа бер ниндәй шикләнеүһеҙ тотондо. Бар ниәттәре — редакцияның, уның йөҙөндә халыҡтың һәм билдәлелектең ауыҙын томалау ине.

Төп дәғүәселәрҙең береһе, универмаг директоры Марат Абдуллин, суд ултырышы башланырға бер нисә минут ҡалғас, залда йыйылған күмәк халыҡты күргәс тә, ҡапыл юҡ булды. Был юлы, ысынлап та, ул үҙенә оҡшағайны. Ҡурҡаҡлыҡ — элеклән уның төп һыҙаты.

Был кеше — минең элекке тормош иптәшем.

Күпме генә ынтылһам да, уның тураһында айырым ғына һөйләй алмайым. Сөнки ул да, ҡалған бөтә кешеләр кеүек үк, билдәле бер ғаиләнең тәрбиә емеше...

ТИҪТЕРҘӘРЕ менән аралашмаған был үҫмер менән мин тәүге тапҡыр Яңы йыл маскарадында осраштым һәм ул танышлыҡ аҙаҡ дуҫлыҡҡа әүерелде. Оҙаҡламай Марат мәктәп тамамланы һәм Новосибирск совет кооператив сауҙаһы институтына уҡырға инде. Бер йылдан һуң мин дә мәктәп эскәмйәһенән айырылдым. Сәнғәт училищеһына кереү насип булманы. Бер йыл Ырымбурҙа эшләү ҙә, аралағы меңдәрсә саҡырым да ҡайнар тойғоларҙы һыуындырманы. Ниһайәт, ҡыҫҡа ғына ваҡытҡа осрашыуҙар һәм оҙаҡҡа һуҙылған айырылыуҙар тамам булды — беҙ яҙылыштыҡ. Ул мине ата-әсәһе йортона алып ҡайтып таныштырҙы. Уларҙы, шулай уҡ башҡа туғандарының, беҙҙең өйләнешеүгә ҡаршы икәнлектәрен белә инем, сөнки Марат менән мин төрлө милләттәнбеҙ, шулай ҙа тәүге осрашыуҙа улар мине насар ҡаршыламаны. Марат диплом яҡланы, мин уҡыуымды дауам иттем. Беҙгә бик аҙ ғына ваҡыт бергә булырға тура килде. Улыбыҙға ике йәш тулғанда, Маратты Совет Армияһы сафтарына хеҙмәткә саҡырҙылар.

Ошонан һуң минең тормошомдоң яңы биттәре асылды. Ҡәйнә йортонда миңә, бала ҡарауҙан башҡа, бер ни ҙә рөхсәт ителмәне. Тамаҡ айырҙылар. Милли сығышыма битәрләү ишеттем. Барыһы хаҡында ла Маратҡа яҙҙым, әммә ул ышанманы. Ниндәй михнәт кисерһәм дә, дипломымды яҡланым, рәссам һөнәре алдым. Иәрәкте йәрәхәтләгәне — был йортта артыҡ тамаҡ булып йәшәү булды. Минән урлап, йәғни йәшереп ашауҙары үтә гәрлек ине. Ҡәйнәмдең үҙенә лә был хаҡта әйтеп ҡараным, кире ҡаҡты. Килендә ҡыҙғанмағандары асыҡ ине. тик улар үҙ ейәндәрен дә йәлләй белмәне. Уларҙың мине аҫырарға тейеш түгеллеген иҫәпкә алып, йорттан китергә лә бер нисә тапҡыр йыйындым, әммә ҡыҙыулығым менән иремде ауыр хәлдә ҡалдырғым килмәне, был уйымды кисектерҙем... Түҙә алманым шулай ҙа, ата йортона ҡайтып киттем.

Мараттың һеңлеләре Наилә менән Гөлсөмдө лә мин йәлләү тойғолары күрмәнем. Бөгөн мин уларҙы бының өсөн ғәфү итәм — улар йәш ине.

ИРЕМДЕҢ хеҙмәте тамамланыуға табан барғанда, баламды үҙем менән алдым да Көнбайыш Украинаға, уның янына киттем. Бар теләгебеҙ татыу йәшәү ине. Ирем хеҙмәтен тултырғас, тағы хеҙмәт итергә ҡалды. Ошонда оҙаҡламай ҡыҙыбыҙ Роза тыуҙы. Марат миңә хужалыҡта иң яҡын ярҙамсыға әүерелде. Таныштарыбыҙ, дуҫтар беҙҙең татыулыҡҡа көнләшә бирәберәк ҡарай ине. Матди ауырлыҡ мине биш айлыҡ балам менән эшкә урынлашырға мәжбүр итте. Өйҙән икебеҙгә лә ярҙам юҡ. Был көндәр тураһында ентекләп һөйләп тормайым. Ундағы ике йыл ярым эсендә күпте күрҙек, күпте кисерҙек, фатирһыҙ интектек, әммә ул саҡтар барыбер иң бәхетле мәлебеҙ булып хәтерҙә ҡалған.

Бер саҡ часта аттестация уҙғарылды, Марат уны үтә алманы, һөҙөмтәлә хеҙмәттән ҡайтарылды. Марат Мораҡҡа ҡайтырға булды. Тыуған төйәк ҡәҙерле, әммә унда беҙҙе бәхет көтмәй ине. Шулай булды ла. Ҡайтып төшөү менән ул үҙ йортонда, ә мин ике бала менән атайымдарҙа йәшәй башланыҡ. Марат үҙҙәрендә йәшәүемде талап итте, минең фатирға сығыу йәки дөйөм ятаҡтан урын алыу тураһындағы тәҡдимемде кире ҡаҡты. Аҡрынлап һыуына башланы. Ҡайтанан ҡайны-ҡәйнә йортона аяҡ баҫырға мәжбүр булдым. Ҡәйнәм (элекке уҡытыусыһы кеше!) сихырлап булһа ла беҙҙе айыртасағы хаҡында әйтте. Уның ҡеүәте көслө булып сыҡты — бер нисә көндән Марат миңә ҡул күтәрҙе... Ата йортона йәнә ҡайттым. Марат ныҡ үҙгәрҙе: минең менән дә, балалары менән дә ҡыҙыҡһынманы. Башыма ишелгән ҡайғынан мин ысынлап һарыға һабыштым. Төндәрен йоҡоһоҙлоҡ йонсотто. Иремдең бәйһеҙ ҡылыҡтары тураһында ишетеү ҙә тамам албырғатты. Ғаиләле буйҙаҡ үҙе теләгәнсә йәшәргә кереште... Универмаг директоры булыуына маһайып йөрөй башланы, бөтә нәмәне эшләргә ҡулынан килеренә ышанды, шапырынды.

ОҘАҠЛАМАЙ миңә лә үҙенең ни тиклем ҡеүәтле кеше икәнлеген иҫбатлай башланы. Айырылышыуға судҡа бирҙе. Балаларын ташлап йөрөгән ир суд тарафынан оялтылыр тип өмөтләнгәйнем. Әммә судья М. Айбасов мине теләкһеҙ генә тыңланы. Шулай ҙа уға хәлдең ата-әсәһе менән булған мөнәсәбәттәргә бәйле икәнлеген төшөндөрөп өлгөрҙөм. Ошонда Марат ҡыҙын үҙендә ҡалдырырға теләге барлығын әйтте. Ҡаршылашыуыма ҡарамай, суд беҙҙе айырырға һәм йәш тә һигеҙ айлыҡ Розамды иремдә ҡалдырырға, тигән ҡарар сығарҙы. Халыҡ судының шундай юлға барыуына әле һаман аҡылым етмәй. Суд үҙ ҡарарын, йәнәһе, иремдең материаль хәле һәйбәт булыуына, пенсионер әсәһе булыуға нигеҙләй. Ултырыштан һуң мин судьяға индем, уның ҡарарының ғәҙелһеҙ икәнлеген әйттем, протест белдерҙем. Судья мине яуапҡа тарттырам тип ҡурҡытып, ҡыуып сығарҙы. Кассацион эшем БАССР Верховный судында ҡаралғанса ҡәйнәм Нәфисә Абдуллина миңә ҡыҙым менән осрашыуҙы ҡәтғи тыйҙы, битәрләгән, хатта ҡул күтәргән саҡтары ла булды. Ғаилә һәр саҡ үҙенең ни тиклем көслө булыуын, бер нәмәнән дә ҡурҡмауын иҫкәртә торҙо. Әгәр был ыҙғыш байлыҡҡа ҡағылған булһа, мин был кешеләр менән судлашып та йөрөмәгән булыр инем, әммә балам-йән киҫәгем өсөн алышҡа сыҡтым — мин уның әсәһе бит!

Судтан һуң һорашыр булып киттеләр: «Баланды уларға үҙең теләп бирҙеңме?» Ә ҡайһы бер кешеләр миңә психик яҡтан ауырыу булыуым тураһында әйтә башланы. Суд һаулығым тураһында психиатрҙан аңлатма талап итте. Ул белешмә Абдуллиндар уйлап сығарған диагнозға тура килмәне. Закон буйынса суд аҡылына зыян килгән кешеләргә бала тәрбиәләүҙе ышанып тапшыра алмай икән. Верховный суд мәсьәләгә ғәҙел ҡараны: ҡыҙымды ҡәйнәмдән миңә ҡайтарып бирҙе. Әммә, әйткәнемсә, Күгәрсен район халыҡ судының ҡарарын Верховный суд кире ҡаҡҡансы миңә байтаҡ ғазаптар татырға яҙҙы.

БЕР ТӨНДӨ мин йәшәгән урынға иремдең ҡустыһы Наил килде һәм әлгесте ҡайырып кереп, башыма ҡапсыҡ кейҙерергә маташты. Үҙен таныттмаҫ өсөн, йөҙөн ҡаплағайны. Был хаҡта ирләрән милицияға әйткәс, барыһы ла фашланды. Ул элек тә минең ҡыҙымдан баш тартыуымды һәм кисекмәҫтән ауылдан сығып китеүемде талап иткәне бар ине. Был ауыр ваҡытта миңә ярҙамға килгән милиция работниктарына, бигерәк тә уның начальнигы Х. Фәтиховҡа рәхмәтем сикһеҙ. Бынан һуң мин бер нәмәгә инандым — бөтә изге нәмәләр ҙә һатылмай, һатып та алынмай икән...

Һүҙемде тағы ла Наил тураһында дауам итмәксемен. Был кеше үҙен күптән инде «һәләтле» егет итеп күрһәтергә өлгөрҙө. Уның ғәйрәтен татыған минең бөйөрҙәрем быны яҡшы белә. Милицияға алып барғас та баш тартып ҡырталашты, ә экспертиза үҙ һүҙен әйткәс, мине үҙенә бәйләнеүҙә ғәйепләүҙән дә тартынманы. Ҡыҫҡаһы, был егеткә енәйәт эше янай ине. Мин иптәштәр судына саҡырылмаған булып сыҡтым. Наил ҡапыл ҡайҙалыр юғалды. Һуңынан ғына, уның, беҙҙең менән конфликтҡа кергәнгә тиклем үк, әхләкһеҙ ҡылыҡтары өсөн ауыл хужалығы институтынан ҡыуылғаны, комсомолдан сығарылғанлығы билдәле булды. Уны яуаплылыҡтан тик хеҙмәткә барыу ғына ҡотҡара ине. Бер йыл үтеүгә ул хеҙмәттән ялға ҡайтты һәм... башҡаса унда барманы! Ишетелеүенсә, аҙаҡ ул тағы ла институтҡа инә һәм кеҫәһендә комсомол билеты ла йөрөтә...

МИН ЗАМАНАЛАРҘЫҢ ниһайәт үҙгәреүенә, ә мин бәйләнгән ғаиләнең маҡсаттары емерелеүгә табан барыуға һөйөнәм. Ни тиһәң дә, район сауҙаһын үҙ ҡулына алыу ине бит уларҙың уйы. Был ғаиләлә мин ниндәй генә байлыҡ күрмәнем: тоҡтар тулы ҡарабойҙай, һинд сәйе, солан тулы шәкәр... Был хаҡта өндәшмәҫкә намыҫым етмәне. Минең элекке ирем, ҡулына ҙур вазифа алғас, бөтөнләйгә әҙәпте онотто, дуҫлыҡҡа, мөхәббәткә хыянат итеүе генә етмәгән, балаһы менән һатыу итеүгә барып етте. Бөтә судтарҙан һуң, шул асыҡланды: айырылышырға ете ай элек үк, яңғыҙаҡ ата булараҡ, район Советы башҡарма комитетында льготалы сиратта торған!

«Ауырҙыр инде һиңә, Зинаиҙа! Бер-берегеҙҙе ныҡ ярата инегеҙ бит...» Бындай һүҙҙәрҙе йыш ишетәм. Айырылышыр өсөн Марат хатта район потребителдәр йәмғиәте беҙҙең ғаилә өсөн бирергә әҙерләгән йорттан да баш тартты. Ә ул йорт бары яңы ғаилә ҡорғансы ғына кисектерелеп торған икән. Ул ахырҙа 22 мең һумлыҡ райпо йортона күсте, ә мин ике балам менән урамда тороп ҡалдым.

Был оя үҙ власын нығытыу өсөн урында ныҡлы, сигенеүһеҙ көрәш алып бара. Һайлауҙар мәлендә халыҡ яңылыша ҡалһа, тағы күпме әрнеүҙәр, ғәҙелһеҙлектәр кисерәсәк. Бындай кешеләр партия билеты йөрөтөргә һәм башҡаларҙы етәкләргә хаҡлымы?

Эйе, был ғаилә балалары торғонлоҡ йылдарында маҡсаттарына өлгәшкән дә булыр ине. Ә маҡсат аныҡ һәм асыҡ: урында сауҙа мафияһы булдырыу. Бәлки, мин яңылышамдыр ҙа. Әммә иғтибар итегеҙ: ни өсөн биш баланың өсәүһе сауҙа институтына уҡырға ингән дә бер төбәккә — район үҙәгенә йыйылған? Һығымтаны кем дә яһар.

БӨГӨН халыҡты иң хайран ҡалдырғаны шул: ошо ғаиләнең өс ағзаһы — атай һәм вазифалы ике ул — район Советына депутат итеп һайланып, урындағы власты тамам үҙ ҡулдарына алырға теләй. Миндә, бәлки, йәберһетелгән кеше психологияһы һөйләйҙер, әммә күҙ һалығыҙ: хаҡлымы улар әхләҡи яҡтан халыҡ вәкиле булырға? Юҡ, тағы бер тапҡыр юҡ! Һаҡ булығыҙ, яңылыша, хаталана күрмәгеҙ, кешеләр! Район халҡына, һайлаусыларға бына нимә әйткем килә минең.

З. АБДУЛЛИНА.

Күгәрсен районы.

Автор был материалға гонорарын «Йәшлек» газетаһына подписка өсөн бүләк итә.

# Ғәжәп тә, мәҙәк тә



Магнитлы кешеләр хаҡында быйыл «Советская Россия», «Советская Башкирия» газеталары яҙып сыҡты, Үҙәк телевидение «120 минут» информацион программаһында һөйләне. Ундай кеше барлығы тураһында күптән түгел Ҡырмыҫҡалы районы «Хеҙмәт даны» газетаһы ла хәбәр иткәйне.

Айгөл Халиҡоваға барлығы 7 йәш. Ул Ҡабаҡтағы 1-се урта мәктәптең икенсе класында уҡый. Был баҫалҡы ғына ҡыҙыҡай үҙендәге ғәжәп күренеште ошолай аңлата:

— Ғинуар аҙағында Үҙәк телевидениеның «120 минут» программаһында магнитлы кеше төрлө әйберҙәрҙе ҡулына йәбештереп күрһәтте. Һуңынан ҡыҙыҡһынып мин дә ҡабатланым. Бәй, ни күрәм! Ҡәләмдәр, ручкаларҙың, башҡа тимер, пластмасса әйберҙәрҙең ике ҡулыма ла йәбешеүен тойҙом. Был хаҡта әсәйемә, апайыма әйттем. Шул инде...

Оялсан Айгөлдөң бындай тәбиғи көскә эйә булыуын белгәс, өйҙәгеләр ҙә һынау үткәреп ҡарай. Тик ғаиләнең башҡа бер ағзаһында ла «тылсымлы» көс табылмай.

Тағы ла шуныһы ғәжәпләнерлек. Айгөлдө апаһы Айһылыу үҙе менән Ҡырмыҫҡалылағы 2-се урта мәктәпкә килтерә. Ҡыҙыҡай уҡыусыларҙың һорауҙарын ҡәнәғәтләндереп, ҡулына төрлө әйберҙәр йәбештереп күрһәтә. Улар ҡайтып киткәс, бындағы балалар ҙа үҙҙәрен һынап ҡарамаҡсы була. Шул уҡ мәктәптән дүртенсе класс уҡыусыһы Ғәзинур Фәхретдинов һәм 1-се урта мәктәптең дүртенсе «а» класынан Флорида Саҙретдинова менән Илдар Йәрмөхәмәтовтар ҙа шул «һөнәрҙәр»гә эйә икән...

Нимә был? Осраҡлы хәлме? Әллә тәбиғәт тарафынан бирелгән ҡәҙимге көсмө? Һәр хәлдә һуңғыһы дөрөҫөрәктер. Хәйер, ғалимдар быға асыҡлыҡ индерергә тейеш. Һүҙ — уларға.

Ә шулай ҙа ғәжәп бит!..

Ә. ЮЛМӨХӘМӘТОВ.

Ф. САТТАРОВ фотоһы.

Ҡырмыҫҡалы районы.

## Хоккей

**БАССР беренселеге. I төркөм.** I төркөм клубтары БАССР беренселегенең сираттағы туры тамамланды. Бына һөҙөмтәләр:

«Темп» (Өфө) — «Искра» (Әмзә) — 1:11, 6:3; «Автоприбор» (Октябрьский) — «Химик» (Мәләүез) — 4:1, 5:5; «Комета» (Өфө) — Н. Гастелло исемендәге спорт клубы (Өфө) — 6:3, 2:4; «Горняк» (Сибай) — «Авангард» (Стәрлетамаҡ) — 10:3, 14:3.

Беренселек тамамланырға ике тур ҡалғанда, Башҡортостандың хоккей буйынса 1990 йылғы чемпионы асыҡланды. 48 мөмкинлектән 44 очко йыйған «Искра» (Әмзә) командаһы еңеүсе булды.

• • •

**СССР беренселеге.** II лига. Өфө «Авангард»ы сираттағы турҙа, Магнитогорскиҙа «Металлург» менән осрашып, Көнсығыш зона лидерынан ике уйында ла еңелде — 0:3, 4:5. Орскиҙа Нефтекамск «Торпедо»һы «Южный Урал» командаһынан шулай уҡ ике тапҡыр отолдо. 50 уйындан һуң «Авангард» 42 очко менән 12-се урынды, ә «Торпедо» шунса уҡ осрашыуҙар үткәреп, 13-сө урынды биләй (41 очко).

* * *

**Салауат Юлаев исемендәге спорт клубы командаһы (Өфө) — СКА (Ленинград) — 5:1, 1:1.**

Ниһайәт, юлаевсылар республикабыҙ спорт һөйөүселәре өмөттәрен аҡларлыҡ итеп уйнаны. Ленинград армеецтары менән тәүге матчтың 45-се секундында уҡ (!) Ю. Никонов, шайбаны алыҫтан көслө бәреп, иҫәпте асты. Тәүге гол уйынды яҡташтарыбыҙ өсөн отошло юҫыҡҡа төшөрә алды. Улар матч һуңына тиклем уйынды һүлпәнәйтмәне. Әммә киләһе голды өс меңләгән тамашасы 40 минут тиерлек көттө. Икенсе тәнәфескә 24 секунд ҡалғанда, П. Козлов ленинградтар ҡапҡаһына икенсе шайбаны һуҡты.

Һуңғы егерме минутлыҡта А. Кузнецов, А. Солтанов һәм А. Емелин иҫәпте 5:0-гә еткерҙе, һәм матч тамамланырға минут ярым ҡалғанда, ҡунаҡтар, һан өҫтөнлөгөн файҙаланып, берҙән-бер голдарын индерҙе.

Икенсе уйын да бик мауыҡтырғыс үтте. Тәүге шайбаны ҡунаҡтар индерҙе. Икенсе осорҙа А. Емелин иҫәпте тигеҙләне. Өсөнсө осорҙа бик тырышҡан хәлдә лә командалар бер-береһенән уҙҙыра алманы, уйын бер кемдең дә еңмәүе менән тамамланды.

Сираттағы турҙан һуң күсеү турниры лидерҙарының хәле түбәндәгесә: беренсе урында — СКА (Ленинград), ул 16 уйындан 23 очко яулаған; икенсе һәм өсөнсө урындағы «Кристалл» (Электросталь) менән «Торпедо» (Усть-Каменогорск) шунса уҡ уйындан 20 очко алған; Ҡазандан Урицкий исемендәге спорт клубы (19 очко) — дүртенсе, Силәбе «Трактор»ы (18 очко) бишенсе урында килә. Салауат Юлаев исемендәге спорт клубы командаһы, 15 очко туплап, алтынсы урынға күтәрелде.

Н. БАЙРАСОВ.

# УТ-ҺЫУҘАРҘЫ КИСЕП...

Һуғыш... Яу яланы... Утлы өйөрмә... Хәтергә һеңеп ҡалған был дәһшәтле шаулы йылдар теҙеме берәм-берәм күҙ алдына килеп баҫа.

...22-се июнь көндә Бобруйск ҡалаһы эргәһендәге Березина йылғаһы яры буйында урынлашҡан Көнбайыш совет хәрби округы артиллеристары лагерын таң алдынан дошман уты солғап алды. Уларға яуап итеп мылтыҡтан атыуҙан форсат юҡ ине. Беҙҙең артдивизионда барлығы алтмыш снаряд һәм һәр бер винтовкаға ун бишәр генә патрон бар ине. Был ҡәһәрле көндә иртәнге аш та онотолдо... Күп юғалтыуҙар аша беҙ көнсығышҡа табан сигендек. Ҡаты бәрелештәрҙән һуң беҙҙең артдивизион Брянск, Орел, Белгород, Тула ҡалалары өсөн барған ҡан ҡойғос һуғыш юлдарын үтеп, Мәскәүгә яҡынлашты. Был ваҡытта беҙҙең дивизия составында ни бары ун ете артиллерист ҡына ҡалғайны. Мәскәү эргәһендәге һуғышта ҡатнашҡан Стәрлетамаҡтан Шәрип Фәтҡуллин, Шәйех Ғүмәров, Өфөнән — Ғаяз Ғәзизов һәм башҡа яҡташтарым да бар ине. Беҙгә көл-күмергә әйләнгән ҡалаларҙы, ауылдарҙы үтергә, шулай уҡ үлем менән дә күҙгә-күҙ осрашырға тура килде.

1942—1943 йылдарҙа Сталинград өсөн барған дәһшәтле алыштарҙа совет һалдаттары йәнен аямайынса фашистар менән һуғышты. Мин был ваҡытта хәрби училище




тамамлап, лейтенант званиеһы алғайным. Зенит артиллерияһында батарея командиры итеп тәғәйенләнелер. Был бәрелештә беҙҙең батарея һалдаттары дошманға ҡаршы дәрәү көрәшкә күтәрелде. Фашистарҙың 12 самолеты, 4 танкыһы, 12 автомашинаһы һәм башҡа хәрби техникаһы юҡ ителде. Дошман ғәскәрҙәре ҡүпләп ҡырылды, күбеһе әсирлеккә төштө...

Эйе, ут-һыуҙы кискән совет яугирҙәренең батырлығы киләсәк быуынға ҡаһарманлыҡ өлгөһө ул.

З. ХӘБИБУЛЛИН,
һуғыш һәм хеҙмәт ветераны.



ҠЫШҠЫ ТЫНЛЫҠ.

А. ВИНОГРАДОВ фотоэтюды.

## • Былар ҡыҙыҡлы

**АВТОМОБИЛДӘРҘЕ — ЯЛҒА**

Бирма баш ҡалаһында 34 йыл тотонолған автомобилдәрҙән файҙаланыуҙы тыя торған фарман баҫылып сыҡҡан. Бындай «ветерандар» меңдән ашыу икән. Статистиканың күрһәтеүенсә, уларҙың һәр береһе йылына кәм тигәндә биш мәртәбә аварияның сәбәпсеһе була.

**ТУҒЫҘ МЕТРЛЫ ХАТ**

Донъялағы иң оҙон хат Төркиәнең милли музейында һаҡлана. Ул туғыҙ метр оҙонлоғондағы пергаменттан тора. Был хатты XVI быуатта фарсы шаһы төрөк солтаны Сөләймән Гүзәлгә ебәргән.

**35 КЕШЕЛЕК ВЕЛОСИПЕД**

Бельгияла һәүәҫкәр конструкторҙар бер юлы 35 кеше ултырып йөрөмәле велосипед уйлап тапҡан. Уның оҙонлоғо 21 метр, ауырлығы — 1 тонна. Шулай булыуға ҡарамаҫтан, ул бик еңел идара ителә. Тар юлда йөрөүе ҡыйын булһа ла, киң шоссеға сыҡҡас, ул тиҙлекте генә үргә лә бик еңел күтәрелә.

## ИҒЛАНДАР

**Мәжит Ғафури исемендәге Хеҙмәт Ҡыҙыл Байраҡ орденлы Башҡорт академия драма театры**

**РЕПЕРТУАР**

Март 1990 йыл

1, 2 — Нәжиб АСАНБАЕВ. **МИЛӘШ-МИЛӘҮШӘ**

3, 4 — Әнғәм АТНАБАЕВ. **БАЛАҠАЙҘАРЫМ**

4 кис — Фәрит БОГДАНОВ. **АМАНАТҠА ХЫЯНАТ**

6, 23 — Хәкимйән ЗАРИПОВ. **ЯУАП КӨНӨ**

7, 18 кис — Шамил РӘХМӘТУЛЛИН. **АЛМАҒАСТАР СӘСКӘ АТҠАН САҠТА...**

8, 28 — Наил ҒӘЙЕТБАЕВ. **ЮҒАЛТЫУ-ТАБЫШТАРЫМ**

9, 27 — Туфан МИҢНУЛЛИН. **ДИЛӘФРҮЗГӘ ДҮРТ КЕЙӘҮ**

10 — Дауыт ЮЛТЫЙ. **ҠАРАҒОЛ**

11 көндөҙ, 21 — Мирхәйҙәр ФӘЙЗИ. **ҒӘЛИӘБАНЫУ**

11 кис, 25 кис — Таһир ТАҺИРОВ. Рифҡәт Исрафилов инсценировкаһы. **ҒӘЛИӘ**

13 — Хәбибулла ИБРАҺИМОВ. **ЕҘНӘКӘЙ**

14 — Мостай КӘРИМ. **ҠЫҘ УРЛАУ**

15 — Мостай КӘРИМ. **ЯРЛЫҠАУ**

16, 25 көндөҙ — Мирхәйҙәр ФӘЙЗИ. **АҪЫЛЙӘР**

17, 18 көндөҙ, 24 — ЕВРИПИД. **МЕДЕЯ**

20 — Кәрим ТИНЧУРИН. **ЗӘҢГӘР ШӘЛ**

22 — Александр ВАМПИЛОВ. **ӨЛКӘН УЛЫМ**

30, 31 — Флорид БУЛӘКОВ. **ҠАНАТЛАНЫП ОС ҺИН, ТОЛПАРЫМ!**

Спектаклдәр көндөҙ сәғәт 12-лә, кис 19 сәғәт 30 минутта башлана.

Театр кассаһы сәғәт 10-дан 20 сәғәткә тиклем эшләй (тәнәфес 15 сәғәттән 16 сәғәткә тиклем). Билеттар «Өфө» универмагы кассаһында, «Башҡортостан» сауҙа үҙәгендә һәм билет таратыусылар аша һатыла.

1, 2, 13, 14, 18, 31, 34-се автобустар һәм 2, 3, 7, 11, 12-се троллейбустар менән «Башакадемтеатр», «Актерҙар йорто» туҡталышына тиклем барырға.

Белешмәләр өсөн телефондар: 22-35-33, 22-12-04, 22-73-44.

●

**АЛЫҪ СЕБЕРҘӘ НЕФТЬ ПРОМЫСЛАЛАРЫНДА ЭШЛӘҮ ӨСӨН БАШҠОРТ АССР-ы ИШЕМБАЙ ҠАЛАҺЫНЫҢ 21-се УРТА ПТУ-һы**

эшсе-нефтселәр әҙерләй (нефть һәм газ сығарыу буйынса операторҙар).

Уҡыу ваҡыты — 6 ай.

Училищеға уҡырға инеү өсөн түбәндәге документтарҙы тапшырырға кәрәк: паспорт, хәрби билет, урта белеме тураһында таныҡлыҡ, хеҙмәт кенәгәһе, 3×4 см. ҙурлығында 6 фотоһүрәт, Алыҫ Себер райондарында эшләү өсөн яраҡлылығы тураһында комиссияның һығымтаһы менән 086 формаһындағы медицина справкаһы.

Совет Армияһы сафтарында хеҙмәт итеп ҡайтҡан, 30 йәштән дә уҙмаған егеттәр алына.

Белешмәләр менән түбәндәге адрес буйынса мөрәжәғәт итергә: **БАССР, Ишембай ҡалаһы, Ленин проспекты, 18 «а», 21-се урта ПТУ. Телефондар: 2-26-30, 2-48-87, 2-33-98.**

●

**ХӨРМӘТЛЕ ИПТӘШТӘР!**

Әгәр башҡортса йыртмалы календарь һатып алырға теләһәгеҙ, уны түбәндәге адрес буйынса заказ менән алдыра алаһығыҙ:

**450058, Уфа-58, ул. 50-летия СССР, 12, магазин № 7. «Книга-почтой».** Календарь килгәс, почтала түләп алаһығыҙ.

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П03302. Заказ № 336.